Editorial

Wat ass fir iech typesch Lëtzebuerg?
D'Lëtzebuerger solle gär gutt iessen, wann een dem Lidd iwwert d'Lëtzebuerger Spezialitéite ka gleewen. Dat schéngt ze stëmmen, bei allem wat do opgezielt gëtt – bei der Dosen hunn ech opgehal mat zielen.
Oder ass et typesch Lëtzebuerg, datt Leit zu engem grousse Koup déi däitsch Bundesliga kucken – wann awer Europa- oder Weltmeeschterschaft ass, dann hält awer kee méi zu Däitschland?
Geet een an d'Ausland, do wou se wëssen, wou Lëtzebuerg läit, da kënnt ëmmer deen ee Kommentar: Lëtzebuerg, dat ass e Land, do si se all räich! Wann ech dat der Equipe aus der Redaktioun vun der Stëmm vun der Strooss zielen, da rëselen si all de Kapp a soe mir: „Verschiddener jo, awer nach laang net all!"
Wat mécht dann elo dat typescht lëtzebuergescht aus? Kann et dat iwwerhaapt ginn, an engem Land, wou iwwer 150 verschidden Nationalitéite liewen. Typesch Lëtzebuerg ass also dat multikulturellt?
A wéi ass et mat de Sproochen? Zimlech jiddereen, deen hei lieft, schwätzt der dräi. Dozou gehéiert och eis eegen.

Déi ass jo dann awer typesch Lëtzebuerg, eis Sprooch? Dat wat net vergiess däerf ginn, zu Lëtzebuerg kennt jidderee jiddereen oder kënnt et engem heiansdo just sou vir? Een, deen ee kennt, deen ee kennt, begéint een ëmmer. Da gitt uecht, wat der iwwert iergendeen zielt!
D'Redaktiounsequipe vun der Stëmm vun der Strooss huet nogeduecht a gesammelt, wat fir si typesch Lëtzebuerg ass vun der Geschicht iwwert d'Kultur, d'Sprooch, d'Gebräicher an d'Iessen, bis zum Gesellschaftlechen a Sozialen. Eppes hu mir op alle Fall erausfonnt, typesch Lëtzebuerg ass vill, villsäiteg, faarweg an interessant. Mir konnten och just e klengen Deel beliichten.
Stellt iech d'Fro mol selwer: „Wat ass typesch Lëtzebuerg?" Dir wäert gesinn, do gëtt et vill ze entdecken.

Tania Draut

## Dossier spécial: TYPESCH LËTZEBUERG?!



Que celui ou celle qui sait lire, lise et partage ce journal avec celui ou celle qui n'a pas pu apprendre à lire !

Lieber Leser, teilen und lesen Sie diese Zeitung mit den Menschen, die das Lesen nicht lernen konnten!

# Interview

## mam Paul Dostert,

Direkter vum Centre de Documentation et de Recherche sur la Résistance

- **Wat ass d'Villa Pauly?**

Hei si mer an der Villa Pauly. Pauly heescht se nom Propriétaire, deen se baue gelooss huet, den Dr. Pauly. Si ass nom éischte Weltkrich gebaut ginn, deen huet och hei gewunnt, mat enger Rei Personal. Dat gesäit een och. Et gëtt nëmmen eng Trap, déi op all Stack geet. Hannenaus ass eng kleng enk Trap, déi wahrscheinlech nëmmen d'Personal benotzt huet. Um éischte Stack waren da Schlofzëmmeren. D'Villa huet zwee Kelleren. An zwar reng aus bautechnesche Grënn, well et hei den Hiwwel erofgeet an d'Péitruss a soss wär se net stoe bliwwen. Also huet se zwee Kellere kritt. Am éischte Keller, also um Minus 1, do hat den Dokter seng Praxis, an um Minus 2, soen ech emol, hat e wahrscheinlech säi Wäi leien.

Wéi konnt awer elo eng Villa vun engem Privatmann, deen 1940 nach gelieft huet, (den Dr. Pauly ass 1963 gestuerwen), an Zesummenhang mat der Gestapo kommen? Den Dr. Pauly war keen aarme Mann an hien hat nach en Haus am Süde vu Frankräich, an hie war fir Päischte mam Auto dorower gefuer. An den 10. Mee 1940, wéi d'Wehrmacht Lëtzebuerg besat huet, dat war donneschdes viru Päischten, war hien also an der Vakanz. An dat huet verhënnert, dass hien sech konnt an den Auto setzen an zeréckkommen. Hie konnt eréischt erëmkommen, wéi Frankräich kapituléiert huet a wéi en dunn dee néidege Benzin kritt huet. A Krichszäite war dat jo rationnéiert an dann huet d'Arméi decidéiert, ween dat kritt, an net de Privatmann. Et huet also eng gutt Zäit gedauert, bis hie konnt zeréckkommen. Mir mengen, e geneeën Datum hu mer bis haut kee fonnt, dass et Enn August war.

Hien ass du bei seng Dier komm an huet festgestallt, dass schonn en aneren, ech nennen et elo emol esou, Locataire, am Haus war. Hien huet sech du mat hinne gëeenegt. D'Gestapo huet him Loyer bezuelt. Och dat erklärt sech, well den Dokter nach eng Villa hat, an zwar zu Bartreng, an do huet en du gewunnt. E war awer elo, och wann e räich war, kee schlechte Mënsch, well hien huet am Krich immens vill fir d'Resistenz gemaach, Leit krank geschriwwen, déi net krank waren, Leit operéiert, déi net hu mussen operéiert ginn, mä déi doduerch awer am Spidol waren an dann net hu mussen an d'Wehrmacht goen, oder am Spidol verstoppt waren asw.
Nom Krich wollt hien net méi an déi Villa hei zeréckkommen. Wat och ze verstoen ass. Doropshin huet d'Regierung se gelount an e Ministère dragesat. Et gëtt och eng kleng Phase, wou hei den amerikanesche Geheimdéngscht drasouz, den CIC. A vu Mäerz bis Abrëll 1945 un, ware Ministèren hei. Meeschtens de Ministère de la santé an de Ministère du travail. Relativ fréi hunn awer och Resistenzler dogéint protestéiert. Well dat Haus am Krich esou eng wichteg Roll gespillt huet, wollten si net, dass et einfach frësch ugestrach géing ginn, an dass dann esou gemaach géing, ewéi wann näischt gewiescht wier.

Dorop ass d'Regierung awer net agaangen. Esouvill Gebaier haten se net an der Stad a bis am Joer 1999 sinn hei ëmmer zwee oder dräi Ministèren ënnerbruecht gewiescht.

Wéi den Dokter 1963 gestuerwen ass, huet säi Jong d'Haus un d'Regierung verkaaft. Et muss een awer ee Minister e bëssen eraussträichen, an zwar de Gesondheetsminister, den Här Emil Krieps. Dee war selwer an der Resistenz aktiv gewiescht, war zu Hinzert eng Zäit laang agespaart, ass an England gaang an no engem Spezialtraining ass en an der Belsch mam Fallschierm erofgesprongen, fir op Lëtzebuerg ze kommen.

Hien huet 1984 gemengt, dass vill Lëtzebuerger mat deem Haus net méi vill unzefänke wéissten an du huet en dobaussen un der Mauer eng Plack ubrénge gelooss. Den Text, deen dorop steet gouf mam Accord vun alle Resistenzler geschriwwen. Mir hunn elo d'lescht Joer (2011) och emol eng Lëtzebuerger Iwwersetzung dohinner gehaangen. 1984 hu se gemengt, dass et mat Franséisch géing duergoen. An et gouf och eng Eech geplanzt, déi Eech sollt den haarde Charakter an d'Resistenz vun de Lëtzebuerger symboliséieren. Do sollt och nach eng Plack drukommen, mä bis elo ass nach keng dohi komm.

Vun 1984 un, war et och der Regierung kloer, dass dat Gebai en historesche Wäert hätt an si hunn dunn d'Gebai ënner Denkmalschutz gestallt awer nëmmen déi baussent Fassad. Hei banne kéint een theoretesch alles veränneren, wat ee wëll. Haut ass hei en Dokumentatiounszentrum dran. Mir hunn alles, wat d'Resistenzler gesammelt haten, fir vill Resistenzler gouf zum Beispill eng Demande gemaach, da kruten se eng Medaille, do ass dann all Kéiers en Dossier ugeluecht ginn, si kruten e Questionnaire geschéckt, dat Ganzt fir ze verhënneren, dass egal wien sech konnt als Resistenzler bezeechnen, deen

näischt domat ze dinn hat. Dat ass eis Dokumentatioun, op déi mir eis kënne beruffen, fir dann iergendwann, hoffentlech geschwënn, kënnen d'Geschicht vun der Resistenz ze schreiwen, wat bis elo nach net geschitt ass.

- **Wat ass do geschitt?**

De Numm Gestapo seet iech villäicht eppes. Dat war eng geheim Police, déi praktesch keng Limitten hat an deem, wat se hunn duerfe maachen, bis bei d'Ëmbréngen. Ech soen iech et awer direkt, hei am Haus ass kee Mënsch zu Doud komm, mä et ass awer am Keller gefoltert ginn an et huet sécherlech méi ewéi een seng Zänn hei verluer. Ech soen iech dat, fir datt dir net mengt, et wier guer näischt hei geschitt. Dat ganzt Gebai war agedeelt a Bureauen, esou wéi et och elo nach de Fall ass. Mir versichen elo mat Hëllef vu verschiddene Leit, déi am Krich heibanne waren, erauszefannen, a wéi engem Bureau se verhéiert gi sinn. Dat ass net esou einfach, well déi meescht Leit deemools keng Gedanken drop gestallt hunn a wéi engem Bureau se verhéiert goufen, mä éischter, wéi se do lieweg eraus géife kommen. Wat jo och ze verstoen ass. Wat mer wëssen, dat ass, dass am Fritz Hartmann, dat war de Chef vun der Gestapo, sengem Bureau, näischt geschitt ass, well deen Här sech d'Fangeren net knaschteg gemat huet. Deen hat säi Bureau um éischte Stack, am Dokter sengem Schlofzëmmer. Mir hunn awer elo e puer Leit fonnt, déi sech zumindest drun erënneren a wéi engem Bureau se waren oder bei wéi engem Beamten. Déi meescht kënnen sech net un d'Nimm erënneren, well déi Beamten hunn sech jo och net virgestallt. Wann d'Leit hei erakomm sinn, da si se am Hall mam Gesiicht widder d'Mauer gestallt ginn, an dann hu se mussen do waarden. Dat huet schonn zur psychologescher Terroriséierung gehéiert. Et huet een also net gesinn, wann aner Leit duerch den Hall komm sinn an och net, ween dat war. A wann dann ee gemengt huet e misst sech beweegen, a wann ee vun der Gestapo komm ass, dann ass e mam Kapp widdert d'Mauer geschloe ginn. Dann ass en an deen een oder anere Bureau komm an dann ass en do verhéiert ginn. Am Ufank gouf do, ech nennen et elo emol, ganz liicht Folter gebraucht. Et huet eis een Här erzielt, dee war deemools zwanzeg Joer al, deen haten se am Februar 1941, et war kal, ouni Mantel uewen um zweete Stack, eng Stonn baussen op d'Fënsterbriet gestallt. A well hien nach net dat wollt soen, wat si héiere wollten, hu se him dunn de Mantel ugedoen, an dunn huet e musse vu ganz ënnen, aus dem Kuelekeller, Bricketten erop op den zweete Stack huelen. Hien ass da 5 Stäck eropgeklommen. An dat während eng, zwou Stonnen. An trotzdem huet en näischt gesot. Dat war elo nach eng eenegermoossen "sportlech" Manéier, fir een ze folteren. Aner Zeienaussoe kommen dann op Saachen, déi leider och haut an der Welt nach ëmmer ugewannt ginn. D'Hänn um Réck zesummegestréckt an dann esou opgehaangen, Zigaretten um Kierper ausgedréckt an natierlech och zerschloen, mol méi, mol manner geziilt. Am Minus 2 waren och eng hallef Dosen Zellen, mat Zillen an Holz agebaut ginn, déi sinn nom Krich erausgerappt ginn. Déi Spuere konnt een nach bis an d'achtzeger Joere gesinn, mä dunn ass leider eng Waasserleitung geplatzt an de ganze Keller huet musse frësch gemaach ginn. Mir hunn awer entretemps erausfonnt, wou déi Zelle waren, a mir kéinten se och um Buedem nees anzeechnen. D'Gestapo huet also probéiert, datt keng Géigner vum Naziregime aktiv konnte ginn, a wa méiglech d'Leit ze iwwerzeegen, dass et besser fir si wier, wann se fir Däitschland wieren, an net dergéint. A mir schwätzen elo net vum Fussball, mä vu Politik. Hiert Zil war, dass Lëtzebuerg sollt e Stéck vun Däitschland géif ginn a net méi onofhängeg wier. Dat hunn d'Lëtzebuerger, ganz vill Lëtzebuerger, net esou gesinn an dat hunn se och dobaussen mat méi oder manner Argumenter gesot. Mat Flyeren oder si hunn en däitsche Fändel erofgerappt oder iergendwou e Lëtzebuerger Fändel opgehaangen oder si hu Slogane vun den Däitsche verännert. Et gouf zum Beispill ee Plakat, wou dropstoung "Hitler siegt". An do huet een "ni" drënner geschriwen. Dat waren zwar nëmme kleng Saachen. Déi hunn d'Politik net verännert. Mä déi Däitsch sinn awer schrecklech rosen doriwwer ginn. Et war, wat haut onvirstellbar ass, verbueden d'Heemecht ze sangen an de Lëtzebuerger Fändel ze weisen. Awer och vill aner Lëtzebuerger Lidder ware verbueden. Och an der Kierch huet keen duerfen esou Lidder op der Uergel spillen. Et ass awer gemaach ginn. D'Gestapo hat iwwerall Leit, déi opgepasst hunn an dat dann opgeschriwwen hunn. A vill vun deene Rapporte sinn och hei duerch d'Haus gaangen a si hunn da probéiert erauszefannen, ween do derhannert steet. Fir si waren dat alles Intellektueller. Si konnten sech net virstellen, dass en "normalen" Mënsch kéint dogéint sinn. A wa mer grad vun Intellektueller schwätzen, da muss ee soen, dass se d'Schoulmeeschteren an d'Professere ganz genee kontrolléiert hunn, well déi hate jo zum Deel bis zu 50 Kanner virun sech an domat och zimlech vill Afloss, dass si nëmmen net fir Lëtzebuerg geschwat hunn. Fir dat ze verhënneren, hunn se déi da fir d'éischt an Däitschland an e Lycée geschéckt, fir do Schoul ze halen an ze léieren, wéi een dat no hire Regele géif maachen, an dann hunn se duerfen erëmkommen. D'Gestapo war also schonn eng politesch Police a wa se trotz allem näischt aus engem erausbruecht hunn, dann ass deen entweder an de Gronn komm, heiansdo ass och emol ee virun d'Gericht komm a wann de Prisong am Gronn voll war, da sinn se hei vir bei Tréier an e KZ-Lager komm. Op Hinzert. Do waren, wann een esou d'Lëschte kuckt, eng 1500–1600 Lëtzebuerger de Krich iwwer agespaart. Net all beieneen, well och dat Lager war ze kleng an da sinn se an aner Lager geschéckt ginn. Eent, wou och zimlech vill Lëtzebuerger waren, ass hei vir bei Stroossbuerg, Natzweiler. An och Dachau oder Sachsenhausen, Mauthausen an nach e ganze Koup anerer. D'Gestapo vun hei, déi hat och nach en aneren Dossier an dat war deen, fir hei am Ufank all d'Judden ze verdreiwen an se duerno, vu Mëtt Oktober 1941 un, an d'Vernichtungslageren ze deportéieren. Deemools war et nach net iwwerall gewosst, dass se do géingen systematesch ëmbruecht ginn, mä vun 1942 un war et awer iwwerall gewosst. An och wann se nom Krich gesot hunn, si hätten näischt gewosst, waren se meeschtens ganz gutt informéiert. Alles, wat net an hiert Bild vun enger idealer däitscher Gesellschaft gepasst huet, ass och hei duerch d'Haus gaangen. Si haten ee Begrëff, deen awer immens dehnbar ass, well dat op jidderee kann zoutreffen. De Begrëff "asozial". Hir Konzentratiounslagere waren ursprénglech geduecht, fir d'Leit ze erzéien. Zu de Feinde vum Reich also zu den „Asozialen" hu Leit gehéiert, déi net esou gär geschafft hunn, an och déi Homosexuell. Zu deenen, déi se potentiell als Feinde gesinn hunn, hunn och d'Paschtéier gehéiert. Well déi haten duerch d'Priedegt net nëmmen Afloss op Kanner mä och op Erwuessener. Där sinn der och vill hei duerch d'Haus gaangen, an déi sinn da meeschtens direkt op Dachau komm. Vun Dachau sinn der dräi an Éistráich komm an d'Schloss Hartheim, wou se vergaast gi sinn. Zu Dachau gouf et zu där Zäit nämlech keng Gaskummer. Ufanks September 1944 huet d'Gestapo sech op de Wee an Däitschland gemat. E puer Deeg éier d'Amerikaner komm sinn, haten si d'Camione scho gepaakt an dat ass en Nodeel fir d'Historiker, well et gëtt quasi keng Dossiere méi iwwer d'Gestapo. Déi sinn op Tréier komm. An Tréier ass bombardéiert ginn, se sinn op Koblenz komm, Koblenz ass och bombardéiert ginn a si selwer hunn der och e ganze Koup zerstéiert, well si natierlech ganz genee woussten, dass dat keng normal Dossiere waren.



- **Ween ass de Fritz Hartmann?**

De Fritz Hartmann war den Haaptmann hei, awer net den eenzegen. Virun him war et den Nölle an no him war et eigentlech keen. Do gouf et nach de Chef vun der Gestapo, deen huet Runge geheescht, mä d'Villa Pauly ass mam Fritz Hartmann sengem Numm verknäppt, dat och, well mer déi aner zwee nom Krich net haten, den Hartmann hate mer an e krut de Prozess gemat. Mir hunn en zum Doud veruerteelt an duerno lafe gelooss.

- **Firwat ass dat Haus zum Symbol ginn?**

Hei souzen déi, déi Angscht an Terror verbreet hunn, an et hunn och vill Leit Angscht gehat. Ech soen iech elo dat, wat ech och geléiert hunn, d'Männer hate méi Angscht ewéi d'Fraen. Et muss een och soen, dass d'Gestapo mat de Fraen e bësse méi gedam ëmgaangen ass, well si gemengt hunn, d'Frae géingen an der Resistenz keng Roll spillen. Vun hei ass och den Terror ausgaangen, ganz vill Leit, déi heihinner komm sinn, sinn a KZter komm, sinn net méi erëmkomm. Hei war am Fong d'Zentral géint d'Resistenz.

- **Firwat ass dat esou spéit ënner Denkmalschutz gestallt ginn?**

Bis an d'80er, 90er Joere war den Denkmalschutz fir al Gebaier. Dat Haus hei huet jo nach haut keng 100 Joer. A wann der iech d'Lëscht vum Denkmalschutz ukuckt, da gesitt der, dass zum Beispill d'Kathedral net dropsteet. De Staat huet ganz vill vu senge Gebaier, déi him gehéieren, nach net drop gesat. Den Denkmalschutz ass eréischt richteg aktiv ginn, wéi de Robert Krieps, net ze verwiessele mam Emil Krieps, Kulturminister war, mä nach net systematesch. Hei an der Villa Pauly ass och just d'baussent Fassade geschützt. Dat heescht, et duerf net lénks a riets ofgerappt ginn an egal wat dohinner gebaut ginn. De Kader mam Park muss erhale bleiwen. Mir hunn d'leschst Joer en neien Daach krut an et war kloer, dass do näischt géing ëmgebaut ginn. Do komme just d'Leeën erof a genee erëm esou drop, wéi se waren. An den 80er Joere sinn awer hei Saache verännert ginn. Op Fotoen aus dem Krich, do gesäit een, dass do eng Mauer ofgerappt ginn ass, do wou der erakomm sidd, do war eng Paart, déi hunn se ewechgeholl, si hunn och eng Ramp gebaut fir dass ee ka mat engem Rollstull erafueren. Dat sinn natierlech Zougeständnisser, déi absolut noutwenneg sinn, a wou och keen eppes dergéint huet. Mä esou wéi et elo ass, muss et awer bestoe bleiwen.

- **Firwat ass et wichteg, dass d'Erënnerung un den 2.Weltkrich oprecht gehal gëtt? Wat bréngt dat de Leit haut?**

Ech mengen an der Geschicht vu Lëtzebuerg, déi elo gläich 200 Joer al gëtt, 1815 ass de Grand Duché de Luxembourg jo um Wiener Kongress geschaf ginn, ass den zweete Weltkrich déi éischt an eenzeg Kéier, datt d'Lëtzebuerger fir hir Fräiheet an hir Onofhängegkeet agetruede sinn, och op d'Gefor hin hiert Liewen dobäi ze loossen. Virdrun hu mir eis ëmmer e bëssen zeréckgehalen. Am éischte Weltkrich ware mer neutral, dat war awer net eis eegen Decisioun, dat war deenen aneren hir Decisioun, dann hu mer eis ëmmer e bësse laanscht

alles gedréckt. Mä am zweete Weltkrich goung dat net méi. Dat waren déi véier Joer, wou d'Lëtzebuerger dann definitiv zu enger grousser Majoritéit sech gewiert hunn. Et goufen natierlech och Collaborateuren. Mir schätzen esou 4000 –5000, wann een dann nach d'Fraen an d'Kanner matrechent, da kënnt een esou op 10000 –12000. An och d'Resistenz schätze mer esou op 12000 – 15000. Resistenzler ass ee jo och schonn, wann een nuets engem d'Dier opméchт, dee virun der Gestapo fortleeft, fir datt dee kann erakommen an esou vun der Strooss verschwënnt. Dat geet da bis hin zu deenen, déi ronderëm en Dësch sëtzen an sech Aktiounen iwwerleeën. Esou hunn déi organiséiert Resistenzler sech zum Beispill 1942, wéi d'Wehrpflicht agefouert ginn ass, entschloss, de Generalstreik auszeruffen. Natierlech waren si net déi grouss Organisateuren an et ass och villes net esou gelaf, wéi si et wollten, mä do wou gestreikt ginn ass, do sinn dann och 20 Leit festgeholl




ginn, zum Doud veruerteelt ginn an och erschoss ginn. Den 21. deen se méi spéit fonnt hunn, dat war wéi d'Standgeriicht net méi bestanen huet, deen hunn se du virum Sondergericht zum Doud veruerteelt, deen hunn se op Köln geschéckt, wou e gekäppt gouf.

Déi Fro, wat et de Leit haut bréngt, ass schwéier ze beäntweren. Mir ginn am Prinzip dovun aus, dass e Vollek sech net nëmmen als Vollek empfënnt, wann se op der Fussball Europameeschterschaft gewannen. Dat misst nach bal éischter de Fall sinn, wann se verléieren. D'Leit sollen sech d'Fro stellen, firwat dass si Lëtzebuerger sinn. Net nëmmen, well se zoufälleg hei gebuer sinn, mä well se zu engem Grupp Leit gehéieren, déi villes gemeinsam hunn. Fréier sinn se zum Beispill bal all an déi selwecht Kierch gaangen. Si ware bal alleguer kathoulesch, dat huet zesummegeschweesst. D'Leit hu villes gemaach, well dat eben esou war. Gemeinsam haten se och all hir Sproch, d'Lëtzebuergescht. A wat se nach gemeinsam haten, dat ass eng gemeinsam Geschicht. Dat ass jo alle Lëtzebuerger passéiert, am Gudde wéi am Schlechten.

- **Firwat huet de Fritz Hartmann sech grad fir d'Villa Pauly entscheet?**

Also ech mengen, dat war net seng Decisioun, well dee war souwisou dunn nach net hei. Déi éischt Bureaue waren do, wou och de Chef der Zivilverwaltung seng Bureauen hat, also am Arbedsgebai. An zwar den nërdleche Flillek, deen zum Stadzentrum eropläit. Dat Gebai ass einfach an zwee gedeelt ginn. D'Arbed huet mussen an de südleche Flillek goen an am nërdlechen huet sech de Chef der Zivilverwaltung niddergelooss. Do hat d'Gestapo och ee Bureau. Si hunn awer séier gemierkt, dass dat net géing duergoen. Dunn hunn se iwwerall an der Stad Gebaier gesicht, déi hirer Meenung no eidel stoungen. Et ware jo schonn eng Rei Leit den 10. Mee fortgelaf. Ënner anerem och Judden, déi ganz genee wousstten oder zumindest gefaart hunn, wat hinne kéint geschéien. Déi Haiser stoungen dann natierlech eidel. An den 10. Mee owes, hunn all déi Zaldoten, déi hei waren, mussen iergendwou ënnerdaach kommen. Also hunn se nieft ëffentleche Gebaier wéi z. B. Schoulen, déi Haiser déi eidel stoungen, opgebrach an sech do installéiert. Si hunn och Haiser requisitionnéiert, déi net eidel waren an da missten d'Leit d'Zaldoten ophuelen. D'Villa war wahrscheinlech dat, wat se quadratmetermeisseg gesicht hunn an et war jo nëmmen e Kazesprong vun de Bureaue vum Chef der Zivilverwaltung ewech. Dat Haus hei niewendrun huet deemools enger jüdescher Famill gehéiert, déi an den Exil gaangen ass, an doduerch iwwerlieft hunn, an do waren deemools Bureaue vun der Wehrmacht, also vun der däitscher Arméi dran. Et war also éischter Zoufall, datt d'Gestapo hei an der Villa Pauly hir Bureauen hat.

- **Wat ass fir Iech typesch Lëtzebuerg?**

Wann ech elo géing eng einfach Äntwert ginn, da géing ech soe gutt iessen, sech et gutt goe loossen. Typesch Lëtzebuerg ass awer méi. D'Sprooch, déi gemeinsam Geschicht awer och d'Toleranz vis-à-vis vun deenen aneren, deene Friemen; op si fir dat, wat anescht ass.

**Här Dostert, Merci fir dat interessant Gespréich!**

**Centre de Documentation et de Recherche sur la Résistance**
57, Boulevard de la Pétrusse
L-2320 Luxembourg
Villa Pauly
Grand-Duché de Luxembourg

**Tél.** : (+352) 247-82281

**Heures d'ouverture :**
Du lundi au vendredi : De 08.30h à 12.00h et de 13.00h à 17.00h



# Interview

## mit Elisabeth Hoffmann,

### Praktikantin im Resistenzmuseum

*1939 überfällt Hitlers Armee Polen, es ist der Beginn des Zweiten Weltkrieges. Luxemburg hält an einer neutralen Politik fest und besitzt deshalb auch keine Armee oder andere Verteidigungsanlagen. Am 10. Mai 1940 schreiten jedoch deutsche Soldaten in die Niederlande, Belgien, Frankreich und auch in Luxemburg ein. Unser Land wird von 1940 bis 1944 von den Nazis besetzt, als Teil des Deutschen Reiches angesehen und vom Gauleiter Gustav Simon regiert. Dieser möchte die Luxemburger Bevölkerung in Deutsche umwandeln und versucht die luxemburgische Sprache und Kultur zu verdeutschen. Die meisten Luxemburger fühlen sich jedoch überhaupt nicht als Deutsche und möchten, dass ihr kleines Land wieder frei und unabhängig ist. Um sich gegen die Nazis zu wehren entsteht ab 1940 die luxemburgische Resistenz.*

- **Was ist Resistenz?**

Im Bezug auf den Zweiten Weltkrieg bezeichnet das Wort „Resistenz" den Widerstand gegen die Nazis.
Es gibt zum einen den passiven Widerstand wo die Menschen eine gewisse Abneigung gegen die Deutschen zum Ausdruck bringen ohne jedoch aktiv etwas gegen sie zu unternehmen. Eine große Zahl der Luxemburger macht passiven Widerstand. Sie tragen z.B. heimlich patriotische Abzeichen mit dem „RoudeLéiw" oder dem Porträt der Großherzogin Charlotte,um zu zeigen, dass sie sich als Luxemburger fühlen. Sie singen auch die luxemburgische Nationalhymne undhorchen den verbotenen englischen Radiosender BBC.
Neben dem passiven Widerstand gibt es auch die aktive Resistenz, in der jedoch nur ein kleiner Teil der Luxemburger agieren, was auch verständlich ist. Denn der aktive Widerstand ist sehr gefährlich, da hier gezielte Aktionen gegen die Nazis unternommen werden. Im Gegensatz zu Frankreich und Belgien ist die luxemburgische Resistenz kaum bewaffnet.Sie verteilt patriotische Flugblätter, malt antideutsche Parolen an die Wände, bringt bedrohte Menschen über die Grenzen oder versteckt sie im Lande selbst, hilft notdürftigen Familien und betreibt Spionage.

- **Warum ist die Resistenz ein wichtiges Thema für Luxemburg?**

Der luxemburgische Widerstand ist ein sehr wichtiges Thema für unser Land. Während der deutschen Besatzung von 1940-1944, hat sich ein kleiner Teil der Bevölkerung aktiv den Nazis widersetzt. Sie haben ihr eigenes Leben und das ihrer Familien aufs Spiel gesetzt um für die Freiheit des Landes zu kämpfen, in einer Zeit wo jedes Aufmucken gegen den deutschen Eroberer hart bestraft wurde. Die Resistenzler haben den Mut gehabt sich zu wehren. Über dieses vorbildliche Verhalten in der heutigen Gesellschaft zu sprechen ist sehr wichtig. Es leben nur noch wenige Widerständler die ihre Taten erzählen können. Es besteht also das Risiko, dass wir sie mit der Zeit vergessen. Das Thema der Resistenz ist von Bedeutung, auch heute noch, weil si als Vorbild funktioniert und wir viel aus dem Verhalten der Resistenzler lernen können.

- **Was hat die Resistenz erreicht?**

Innerhalb der zahllosen Taten der Resistenzler kann man 3 besonders hervorheben:

1. Im Oktober 1941 beschließt Gauleiter Gustav Simon eine Volkszählung zu organisieren. So teilen die Nazis den Luxemburgern einen Fragenbogen aus, in dem sie unter anderem wissen wollen zu welchem Volk die Luxemburger sich zugehörig fühlen und welche ihre Muttersprache ist. Es wird angegeben dass Luxemburgisch keine eigene Sprache und Luxemburg kein eigenständiges Land sei. Die Resistenz bekommt Wind davon und verteilt einige Tage vorher massiv



Flugblätter, die die Bevölkerung dazu aufruft mit lëtzebuergesch zu antworten. Eine große Mehrheit bekennt sich so in der Volkszählung als Luxemburger. Simon muss seine Niederlage eingestehen und bläst die Befragung vorzeitig ab.

2. Im August 1942 führen die Nazis die Zwangsrekrutierung ein. Die Luxemburger der Jahrgänge 1920- müssen in die deutsche Armee um gegen die Alliierten (England, Frankreich, Russland und Amerika) zu kämpfen. Die Luxemburger sind entsetzt, weil ihre Jugend für den Feind in den Krieg muss. Die Resistenz reagiert, verteilt wieder Flugblätter und ruft zum Streik auf um sich gegen die Zwangsrekrutierung zu wehren. Zwischen dem 31. August und dem 2. September legen viele Luxemburger die Arbeit nieder. Die Nazis greifen jedoch hart durch: 21 Menschen werden sofort erschossen, viele werden verhaftet und ins Gefängnis oder KZ gesteckt. Trotzdem hat der Streik der Welt gezeigt, dass sich die Luxemburger mit ihren Mitteln gegen die Nazibesatzung gewehrt haben.

3. Nachdem die Zwangsrekrutierung eingeführt wird, weigern sich viele Luxemburger in die deutsche Armee einzutreten oder flüchten nach einiger Zeit aus den Reihen der Soldaten. Diese Refraktäre und Deserteure müssen entweder über die Grenze in Sicherheit gebracht werdenoder im Lande selbst versteckt werden (z.B. in Scheunen, auf Dachböden, im Wald oder in stillgelegten Grubenarmen). Sowohl die Fluchtwege, also auch die Verstecke und die Versorgung der Fahnenflüchtigen werden von den Resistenzlern unter Lebensgefahr organisiert. So werden über 3.500 Luxemburger versteckt oder über die Grenze nach Frankreich oder Belgien gebracht.

- **Wann haben sich die Resistenzgruppen formiert?**

Die verschiedenen Resistenzorganisationen haben sich zwischen 1940 und 1941 entwickelt. Die erste formiert sich schon im August 1940, die letzten im Sommer 1941.

- **Welche Resistenzgruppen gab es?**

Zwischen 1940 und 1945 gibt es viele verschieden Resistenzgruppen mit unterschiedlichen Ideen und politischen Auffassungen. Es gibt zum einen die katholische Resistenz wie z.B. die LS (LetzeburgerScouten), die sich mit einer anderen Gruppe 1941 zu einer der größten Resistenzbewegungen zusammenschließen, unter dem Namen LVL (LetzeburgerVollekslegio'n). Es gibt auch den kommunistischen Widerstand wie z.B. die Gruppe ALWERAJE. Außerdem gibt es politisch neutrale Bewegungen wie z.B. die LPL (LetzeburgerPatriote Liga) oder die PI-MEN (PatriotesIndépendants).

- **Wie viele Flugzettel gab es und warum?**

Eine der Hauptaktivitäten der Resistenz ist das Erschaffen und Verteilen von Flugzettel mit antideutschen Texten. Es gibt deren unzählige, die genaue Zahl ist unbekannt. In einer Zeit ohne Handy und Internet, sind sie das einzige Mittel um die Bevölkerung zu erreichen, mit ihr zu kommunizieren, sie zum Widerstand gegen die Naziherrschaft zu ermutigen, ihre Moral aufrecht zu erhalten und Informationen weiterzugeben.

- **Warum haben sich Anfang 1944 verschiedene Resistenzgruppen in einer Unio'n zusammengeschlossen?**

Ab Ende 1941 gibt es sehr viele Resistenzbewegungen und die Idee eines Zusammenschlusses wird auf den Tisch gelegt, nach dem Motto „Zusammen ist man stärker". Jedoch ist es sehr schwer eine so große Zahl von Gruppen zu einer einzigen Bewegung zu verbinden, schon allein wegen der verschieden politischen und ideologischen Auffassungen. So gelingt es den 3 größten Gruppen erst 1944 sich zu einen: die LPL, die LRL (LetzeburgerRoudeLéiw) und die LVL schließen sich in der Unio'n zusammen.

- **Welche Rolle spielt die Wirtschaftssabotage in der Resistenz?**

Über die Aktionen der Wirtschaftssabotage ist wenig bekannt. Das Land ist klein und deshalb gut zu überwachen, was gezielte große Aktionen der Sabotage fast unmöglich macht. Es gelingt der Resistenz aber einzelne Anschläge auf das Eisenbahnnetz zu verüben, so z. B. im Juni 1942 wo ein deutscher Güterzug von Luxemburgern entgleist wird.
Des Weiteren fordern die Widerständler die Bevölkerung auf, absichtlich langsamer und schlechter zu arbeiten um der Produktion zu schaden.

**Frau Hoffman, vielen Dank für das Gespräch!**



# Interview

## mam Alain Atten

### iwwer d'Lëtzebuerger Sprooch

- **Zanter wéini gëtt Lëtzebuergesch geschwat an zanter wéini ass et offiziell als Sprooch unerkannt?**

Zanter 1983 ass et offiziell unerkannt. Soss krut een op offiziell Bréiwer ëmmer eng däitsch oder eng franséisch Äntwert, mä zanter 1983, kritt een, wann een op lëtzebuergesch freet, och eng lëtzebuergesch Äntwert. Zanter wéini datt lëtzebuergesch geschwat gëtt, do ging ech soen, vun un, datt d'Franken hei hi komm sinn. Lëtzebuerg ass Westmuselfränkesch. Déi Sprooch war natierlech deemols net esou, wéi mir s'elo schwätzen. Si huet déiselwecht Mutatiounen duerchgemaach, lautlech a grammattesch, ewéi dat Houdäitscht och. Mir hunn eng liicht romaniséiert Grammatik, well mir leie jo op der Sproochgrenz.

- **Firwat gouf Lëtzebuergesch virdrun ni als Sprooch ugesinn?**

Eng Haaptursach ass, datt et grammatesch nach net ganz duerchliicht ass. Mir sinn an der Haaptsaach ëmmer nach eng geschwate Sprooch. Et kann een duefir och kengem et iwwel huelen, wann en se net ganz eescht hëllt. Dir kënnt zum Beispill de Code Civil net op lëtzebuergesch iwwersetzen. D'Lëtzebuerger Sprooch huet kee groussen abstrakte Vocabulaire. Dat heescht awer net, datt d'Grammatik net ganz wier. Si ass anescht wéi soss eng, mä si léisst sech ganz duerchspillen.

- **Wéi kënnt et, datt an de Lëtzebuerger Schoulen d'Kanner nach ni op lëtzebuergesch alphabetiséiert goufen?**

Dat kënnt aus der Traditioun. Et ass bis elo nach keen op d'Iddi komm. Obwuel et ze maache wier. Et wier pädagogesch secher dran. D'Géigenargument ass awer en anert. Eng Léierin oder e Schoulmeeschter, déi en zweesproochege Programm hunn, sollen déi dann ufänken, och nach an enger Mondaart - och wann et d'Nationalsprooch ass – Schoul ze halen? Da kéime se jo zäitlech guer net virun. Et ging dann alles doruechter. Wéi gesot, wier et intressant, wann et ging probéiert ginn. Op déi aner Manéier huet et net vill Sënn, well am Ausland ass sech mat Lëtzebuergesch net eremzeklappen. Et wier also politesch verkéiert.

- **Wéi kann een der Lëtzebuerger Sprooch virunhëllefen?**

Wéi kann een er hëllefen, wann d'Schoul et ni gemaach huet? Fir datt eng Sprooch ka virukommen, do muss en s'och schreiwe léieren.

- **Ass et dofir net ze spéit?**

Ech well net soen, datt et ze spéit ass, 't kascht ëmmer méi Krämpes. Et muss een sech haut méi druginn haut, fir nozekommen. Déi aner Sprooche sinn am Verglach zum Lëtzebuergesche méi komplizéiert ginn, wéi se waren. Wann ech drësseg Joer zréckdenken, do luche mir am Vokabulaire nach guer net esou verschidden. Mä elo huet dat ganzt sech ëmmer méi enner- schiddlech ausgewuess, an et hätt e bal néideg, dräisproocheg ze denken, fir ze wëssen mat wiem een ze don huet. Et ass haut vill méi schwéier vergläichen, well ee linguistesch zevill opschaffe muss. Onméiglech ass näischt. Mä et gëtt Saachen, déi méi schwéier sinn, an et gëtt Saachen déi méi liicht sinn, a Saachen déi méi liicht waren. Elo sinn s'et net méi. Do kann ech eiser Schoul net onbedéngt déi beschten Nott ginn, well si huet sech am Fong net vill ëm dat Lëtzebuergescht gekëmmert.



- **Vu wou kënnt äert Interressi an äert Wëssen iwwer d'Lëtzebuerger Sprooch?**

Ech si vu Kandtem u duerch e puer Sprooche gaang. Meng Mamm war eng Guttlännesch, mäi Papp war e Stackéislécker. Hien huet anescht geschwat wéi si. Mäi Papp war Postbeamten am Kiischpelt, an du zu Esch am Lach. An der Schoul hu mir deemols eng Zort Wolzer geschwat. Dat war nach déi Zäit, wéi all Uertschaft hir Sprooch hat. Haut ass dovun näischt rescht. Mäin Interressi kënnt dohier, well ech mat der Sprooch a ville Fassongen ze doe krut, déi ech hu missen auseneenhalen. An déi Ënnerscheeder si bei mir lieweg bliwwen.

- **Gët haut éischter méi oder manner wéi beispillsweis virun 30 Joer gemaach fir d'Lëtzebuerger Sprooch?**

Ech ging soen, et gëtt vill méi gemaach. D'Fro ass just, ass et nach Zäit?

- **Ass d'lëtzebuerger Sprooch wichteg a firwat?**

Ech mengen, do muss jidderee sech d'Äntfert selwer ginn. Fir mech ass se wichteg, esoubal se fir mäi Gespréichspartner wichteg ass. Wann ech op Paräis ginn, da kann se net wichteg sinn. Et gëtt jo och Leit, déi fir hir Sprooch näischt iwwreg hunn. Ech kennen Lëtzebuerger, déi hu ni ee Wuert Lëtzebuergesch geschwat. Wat d'Wichtegkeet ugeet, do ass et ëmmer d'Allgemengheet, déi d'Gesetz mecht.

- **Ass et wichteg, wann een zu Lëtzebuerg lieft, datt een och lëtzebuergesch ka schwätzen? Mengt dir, datt een sech doduerch méi liicht hei alieft an datt een éischter Kontakt zu de Leit kritt?**

Bis elo jo. Mä ech perséinlech wunnen elo an enger Strooss wou dat guer net méi méiglech ass. Ech sinn an engem Appartementshaus, wou dräi Lëtzebuerger Stéit wunnen. Wann ech net hei ant do ee ging am Lift begéinen, dee bei den Dokter kënnt (där sinn dër och e puer do), da ging ech den Daag duerch net vill lëtzebuergesch héieren. Et wunnen dër do, déi all méigelech Sprooche schwätzen, an ech schwätze mat hinne franséisch. Als Lëtzebuerger muss de haut bal franséisch kënnen. Egal, a wéi e Geschäft ee geet, do kann d'Vendeuse franséisch sinn. Oder, wann ech owes an de Restaurant ginn, dann ass de Garçon Fransous. Um Schantjen ass et och esou. All déi Leit, déi do schaffen, déi schwätze franséisch.

- **Gesitt dir iech als Expert vun der Lëtzebuerger Sprooch?**

En Expert ass een, dee sech laang mat eppes befaasst huet. Ech sinn net méi Expert wéi soss een, mä ech hun alt e bëssen d'Ouere gespëtzt.

- **Sitt dir der Meenung, datt genuch Leit Lëtzebuergesch richteg schreiwe kënnen?**

Neen. Absolut net. Ech mengen, 't sollt ee fir d'éischt mol lëtzebuergesch liese léieren, ier een et schreift. An da kann ee sech dru gi mat schreiwen, awer da sollt ee sech zerguttst op d'Fangere kucken.

- **Wouhier kënnt dat, obwuel d'Land esou kleng ass, datt et esou vill Méiglechkeete ginn, fir dat selwecht ze soen, z.B. op Éislecksch annescht ewéi op der Musel?**

Eng ganz gutt Fro. Ma do kritt der eng Äntwert, déi der iech net erwaart hat. Dat war fréier iwerall esou. E Fransous huet eng Kéier eng ganz intressant Thees geschriwwen, déi een haut guer net méi schreiwe kënnt, well een net méi genuch Leit ging fannen, déi all déi Dialekter teschent Marseille a Lille kënnte schwätzen. Dee Mann huet sech deemols op all 10 Kilometer ee gesicht, deen aus deem Duerf war. En huet iwerall 20 Froe gestallt, ëmmer déi selwecht, a seng Iddi war, wann hien zu Lille ukéim, da wier net méi ee Wuert vun denen 20 d'selwecht. An hien hat recht. Dat hei huet hien elo schrëftlech gemaach, dat heescht hien hat domat e Wuertatlas gemaach. Wann en e Lautatlas gemaach hätt, da wier et nach méi gepierpelegt ginn. Dann hätt e guer net alles matkritt. Hien hätt jo dann net d'Geleenheet gehat, fir an all Duerf ze goen. Ech selwer hu mer 15 Joer Zäit geholl, fir et ze maachen. Mäi grousse Virgänger, de Robert Bruch huet nach villes vu senge Studente maache geloosst, ma déi haten net all d'Ouere vu Linguisten. Déi hunn esou opgeschriwwen, wéi si gemengt hunn, 't ging duer. An hie konnt nëmmen dat erëmginn, wat si him geliwwert haten. An, 't si vill Lächer bliwwen op der Kaart. Déi wollt ech stoppen, an ech sinn nach just zur Zäit komm. An der Lautgeographie ass et normalerweis am schlëmmsten. An der Wuertgeographie ass et net esou uerg.

- **Wat sot dir deene Leit, déi iech zielen, ech schwätzen mäin "Dialekt" net, well kee mech versteet, oder well de Geck mat mir gemaach gëtt?**

Mat äis ass alleguer de Géck gemaach ginn, wéi mir an d'Stad komm sinn. Mä dofir krut ech awer keng Komplexer. Ech si jo der Meenung, datt en, deen e bëssen eppes am Kapp huet, méi vu senge Feinde bäiléiert, ewéi en anere vu sengen Frënn. Da léieren ech, mech upassen ma ech denken, méng eege Sprooch ass mir zevill wäert, fir se mat dësen an deem ze schwätzen. Ech fannen dër nach e puer, deenen se dat och nach ass.

- **Geet d'Lëtzebuerger Sprooch eng Kéier verluer?**

Jo. Mir si jo elo ewell minoritär. Wa mer mol eng Kéier miniminoritär sinn, da kann ech mech just nach mat deem op lëtzebuergesch ënnerhaalen, deen ës kann.

- **Wat ass fir iech typesch lëtzebuergesch?**

Fir mech ass dat eng grammatesch Mutatioun, déi mir duerchlaf hunn, ouni et emol an uecht ze huelen. De Lëtzebuerger gebraucht am Schwätze wéi am Schreiwen den Akkusativ amplaz vum Nominativ. Hien „denkt" en net, ma „seet" en.

**Här Atten, villmools merci fir dat klengt Gespréich!**





# Der „lëtzebuerger Frang"



Wer kennt nicht die farbigen Geldscheine und die Münzen mit dem Abbild von „Charlotte" und „Jean"? Richtig es ist der Luxemburger Franken. Obwohl schon lange aus unseren Portemonnaies verschwunden, ist er immer noch in aller Munde selbst bei den Jüngeren. „Platt ewéi e Su" oder „kee Frang a kee Jang" sind heute noch geläufige Ausdrücke. Der Franken war ein Symbol des Luxemburger Nationalgefühls und unseres Wohlstandes.

Ist dies der Grund der Franken-Nostalgie? Schwer zu sagen, aber ich glaube, dass sich die Bevölkerung nach Stabilität und Vertrautem sehnt. Der Euro der als Teuro empfunden wird, ist bei der Bevölkerung ziemlich unbeliebt aus bekannten Gründen. Zu Frankenzeiten war alles billiger, die Preise stiegen nicht so schnell heißt es allenthalben, doch stimmt das wirklich? Ich glaube nicht, da selbst der Franken in den 70iger und 80iger Jahren stark an Wert verloren hat, doch früher war alles besser klingt gut, das Negative wird ausgeblendet. So wird ein oft ein falsches Bild von der Vergangenheit aufrecht erhalten.



Doch an eine Rückkehr des Franken ist kaum zu denken, dies brächte mehr Nach- als Vorteile.

Obwohl bedingt durch die Währungsunion mit Belgien, der Franken durch manche Höhen und Tiefen ging, war es doch eine der stabilsten Währungen und ein beliebtes Zahlungsmittel. Viele Luxemburger denken heute noch in Franken, ich nehme mich hier nicht aus.

*Quellennachweis: statec.lu ; BCL.lu*

*JeF*



## Opgepasst
op falsch Kollekten a falsch «Mataarbechter»

## Attention
aux fausses collectes au profit de la Stëmm vun der Strooss

D'Stëmm vun der Strooss deelt mat, datt si nach ni an och ni wäert Leit schécken, fir an hirem Numm Zeitungen ze verkafen oder einfach Suen opzehiewen.

Wann also ee bei iech doheem schellt a seet, hie wär e Mataarbechter vun der Stëmm vun der Strooss, gitt him w.e.g. keng Suen a sot der Police Bescheed.

L'association Stëmm vun der Strooss n'a jamais donné comme mission à ses bénéficiaires de faire du porte à porte en vue de collecter des fonds.

Si un jour une personne se présente chez vous pour vous demander de faire un don au profit de notre association, ne lui donnez rien et contactez immédiatement la police.

*************************************

## Dr Stëmm consultations médicales sur roues

Consultations médicales gratuites deux fois par mois le mercredi après-midi dans les locaux de la Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Renseignements supplèmentaires au numéro: 49 02 60

Gratis medizinische Behandlung jeden zweiten Mittwoch nachmittags in den Räumlichkeiten der Stëmm vun der Strooss 105, rue du cimetière L-1338 Luxembourg. Zusätzliche Auskünfte unter der Nummer: 49 02 60



# D'Gëlle Fra



1921 krut de Claus Cito den Optrag, en Denkmal zu Éiere vun de fräiwëllege Lëtzebuerger ze entwerfen, déi am éischte Weltkrich mat de Fransouse gekämpft hunn. Hien huet sech entscheet eng gëlle Fra ze maachen, déi e Lorbierkranz iwwert zwee Zaldoten hält, wouvun deen een nom doudege Kierper vu sengem Kolleg kuckt.

1923 gouf d'Gëlle Fra op der Place de la Constitution opgeriicht an zielt bis haut zu deene berühmteste Monumenter vun der Stad Lëtzebuerg.

Am Oktober 1940, also während dem zweete Weltkrich, wollten déi Däitsch dat Denkmal zerstéieren. No villen ëffentleche Protester vun der Lëtzebuerger Bevölkerung, ass et hinnen no dräi Deeg, den 21. Oktober 1940 gelongen an si gouf vum Sockel geholl. Während deene Protester huet d'Sicherheitspolizei (SIPO) an de Sicherheitsdienst (SD) haart duerchgegraff. Iwwer 60 Leit, dorënner och vill Jugendlecher, si verhaft ginn.

Nom zweete Weltkrich ass d'Gëlle Fra am Joer 1955 bei enger Ausstellung fir d´lescht der Ëffentlechkeet gewise ginn. Duerno ass se verschwonnen a gouf eréischt 1981 ënnert den Tribüne vum Stade Josy Barthel erëmfonnt. Säit 1985 steet eng Kopie vun der Gëlle Fra um Sockel vun der Place de la Constitution, während den Original am Musée steet. Um Sockel erënnere véier kleng bronze Gedenktafelen op Lëtzebuergesch, Englesch, Franséisch an Däitsch un d'Zerstéierung vun der Gëlle Fra am zweete Weltkrich. D'Gëlle Fra ass haut och d'Denkmal fir déi Lëtzebuerger Fräiwëlleg aus dem zweete Weltkrich an déi Fräiwëlleg vun den UNO Missiounen.

*Patrick*



# Interview

## mam Marcel Detaille,

### Präsident vun der Stëmm vun der Strooss, iwwert d'Tripartite

*De Marcel Detaille ass säit 2008 pensionéiert. Virdrun huet hie bei der Arbed, der WSA, beim OGBL als Gewerkschaftssekretär an duerno als Direkter vun der Chambre du Travail geschafft.*

- **Wat ass d'Tripartite?**
  Tripartite, wéi de Numm et scho seet, Tri kënnt vun dräi, Tripartite sinn der dräi, déi sech zesummesetzen a matenee schwätzen. Dat ass engersäits d'Regierung, anerersäits d'Patronat an d'Gewerkschaften.

- **Wéi ass d'Tripartite entstanen?**
  Ech hunn 1979 d'Arbed verlooss, well eng Kris do war. Déi Kris huet awer scho vill éischter ugefangen, déi ass a Stufe komm. 1977 ass et der Arbed zu Lëtzebuerg esou schlecht gaangen, dass d'Gefor bestoung, d'Arbed misst zoumaachen an d'Leit missten entlooss ginn. Déi Zäit hate mer eng blo rout Regierung, de Gaston Thorn war Staatsminister an d'Gewerkschaften hu mat haart doriwwer nogeduecht, wat kéint gemaach ginn, fir dat Schlëmmst ze verhënneren. De John Castegnaro war deen, dee mat der Iddi komm ass, e nationaalt Bündnis ze schafen, fir de Problem ze léisen. Et war nämlech kloer, dass de Problem net konnt vun engem alleng geléist ginn. Wann awer näischt géing ënnerholl ginn, dann hätte mer den sozialen Ofbau, d'Leit hätte keng Pai méi, keng Aarbecht méi an da géing dat Ganzt d'Baach erof goen. D'Arbed hat keng Sue fir et ze finanzéieren, de Staat konnt eleng d'Finanzéierung och net iwwerhuelen. Doraus ass déi Iddi entstanen, dass se sech zu dräi zesummesetzen, fir eng Léisung ze fannen. 1977 ass d'Tripartite also an d'Liewe geruff ginn. De Grond fir d'Grënnung vun der Tripartite war eng Krisesituatioun hei zu Lëtzebuerg.

- **Firwat ass d'Tripartite wichteg fir Lëtzebuerg?**
  Ech schwätzen elo vun där Zäit, do war se enorm wichteg, well een alleng, wéi virdrun ugemierkt, hätt de Problem net bewältegt kritt. D'Fuerderunge vun de Gewerkschafte waren, dass keen dierft entlooss ginn an et dierft kee sozialen Aschnëtt kommen. Wann dat géing erreecht ginn, da wieren d'Gewerkschaften och bereet op aner Saachen anzegoen. Deemools ass d'Solidaritéitssteier komm, déi ënner anerem gehollef huet, dat Ganzt ze finanzéieren. D'Arbed huet derniewent och nach op aner Manéier gehollef kritt, d'Division anticrise ass agefouert ginn, wou d'Leit bei de Gemengen, beim Staat oder a privaten Entreprisë beschäftegt gi sinn, an de Staat huet matgehollef, dat ze finanzéieren. Dofir war et deemools wichteg, dass d'Tripartite entstanen ass, well soss wär déi Léisung ni zustane komm.

- **Wat fir Auswierkungen huet d'Tripartite op eist Land? Wat huet d'Tripartite bewierkt?**
  D'Auswierkunge vun der Tripartite waren déi, dass de Chômage net an d'Luucht gaangen ass. D'Leit sinn net an d'Aarbechtslosegkeet gefall. Et si Programmer gemaach ginn, wou Leit op ville Plaze beschäftegt gi sinn, a wou se hiert Akommes behalen hunn. Et war jo schonn en enorme Succès, dass d'Leit net manner verdéngt hunn. Si hu just mussen a Kaf huelen, dass se op aner Plazen hu musse schaffe goen. Zum Beispill am Bësch, wou se Baache gebotzt hunn, si hu sozial Aktivitéite gemaach, déi si net gewinnt waren. Si waren net méi op hirer Aarbechtsplaz, mä si waren iergendwou am Land, si hunn sech mussen deplacéieren, wat och net ëmmer einfach war, mä doduerch hunn d'Leit hir Aarbecht behalen, an d'Leit hunn hiert Akommes, hir sozial Ofsécherung behalen. Dofir war dat esou wichteg an esou noutwenneg.

- **Gëtt et esou Mechanismen och an anere Länner?**
  An Däitschland gouf et esou eppes ähnleches. Ënnert dem Karl Schiller, deemools SPD Politiker, do goufen et déi sougenannte „konzertierte Aktionen", mä déi waren net esou ausschlaggebend ewéi hei zu Lëtzebuerg.

- **Wat géing geschéien, wann et eriwwer wier mat der Tripartite?**
  Haut? Sécherlech keen nationalen Drama wéi deemools. Ech probéieren iech dat ze erklären. Erënnert iech drun, d'Tripartite viru 6-8 Méint ass gescheitert. D'Liewen ass awer viru gaangen. D'Tripartite huet ëmmer e bëssen dee Nogeschmaach, dass Decisioune geholl ginn, niewent der Chamber. D'Chamber si jo gewielte Volleksvertrieder an et sinn déi, déi d'Decisiounen huelen. Mä bei der Tripartite hunn si se net geholl. Si hunn se virgeluecht kritt an si hunn se akzeptéiert. Dat war ëmmer eng Situatioun, wou munchereen, a villäicht net zu Onrecht, net zefridde war. Et war jo op eng Manéier e bësse laanscht d'Demokratie, an awer war et noutwenneg. Haut hu mer

festgestallt, dass déi zwou, dräi Sëtzunge vun der Tripartite, déi ugesat waren, net funktionéiert hunn. Firwat hunn se net funktionéiert, ma well d'Patronat an d'Gewerkschaften sech géigeniwwer souzen a well kee bereet war nozeginn. Firwat wollt keen noginn? Virun allem well d'Situatioun am Land net esou schlëmm an net esou krisebetount war ewéi an de 70er Joeren. Dofir soen ech, dass mer an der heiteger Situatioun, och ouni Tripartite déi Problemer kéinten an de Grëff kréien an dass et och fir Politiker ëmmer wichteg ass, dass se sech vun Interesseverbänn berode loossen. Also d'Gewerkschaften an de Patronat. A wichteg ass et och, dass wann déi zwee Problemer hunn, dass se déi Problemer da beienee leeën a versichen déi ze léisen. An deem Sënn ass d'Tripartite haut och net onwichteg, mä si huet awer net méi dee Stellewäert ewéi deemools, wou d'Land an der Kris war. Mir kéinten haut och ouni Tripartite



politesch iwwerliewen. Mir hunn zwar haut och erëm am Bankesecteur de Fall, dass an engem Beräich vill Aarbechtsplazen drunhänken, mä et ass net ewéi deemools, wou d'Land absolut ofhängeg vun der Stolindustrie war. A wann déi d'Baach erofgaange wier, dann hätt d'Land e Riseproblem gehat. Haut géing ech awer net behaapten, dass mer ouni Tripartite net kéinte liewen.

- **An ouni Banken?**

Do ass et natierlech esou, dass all Mënsch Akommes brauch an als Staat brauch ee Steieren. D'Leit, déi Steiere bezuelen, kënnen nëmmen da Steiere bezuelen, wann se och en Akommes hunn. An si hu nëmmen dann en Akommes, wann se eng Aarbechtsplaz hunn. Elo hu mer zu Lëtzebuerg erëm dee Risque, dee mer deemools och haten, et ass dee Secteur, deen dominant ass. A wann dee Secteur e Problem huet, dann hu mir och e Problem. Am Moment si mer amgaangen, zesumme mam Wirtschaftsministère, eis anerwäerts ze etabléieren, mä déi Nischepolitik, déi Lëtzebuerg fréier gemaach huet, kënne mer haut net méi maachen, well Europa elo Grenze setzt. D'Länner sinn net méi esou autonom, wéi se dat fréier waren. Bréissel huet elo Virgabe gemaach, notamment an der Steierpolitik an der TVA-Politik, mä doduerch, dass Lëtzebuerg esou intelligent war an an déi nei Technologien, wéi Glasfaser, asw. investéiert huet, bleift beispillsweis eng Firma wéi Amazon hei zu Lëtzebuerg, well d'Infrastrukture super sinn. Lëtzebuerg muss sech „breet" maachen, an duerf net méi vun engem Secteur ofhängeg bleiwen, soss kréie mer erëm e Problem.

- **Huet d'Tripartite eng Zukunft? Wéi gesäit déi aus? Wéi gesitt Dir dat?**

An der Zukunft wäert et d'Tripartite an der Form, wéi se 1977 gegrënnt ginn ass, net méi ginn. Et sief dann, et kéim erëm eng Kéier eng Risekatastrof op Lëtzebuerg. An der aktueller Situatioun huet se ëmmer nach dee Virdeel, dass d'Interesseverbänn sech beienee setzen a probéiere Léisungen ze fannen. Ech erënneren drun, mir hunn e Renteproblem, dee muss geléist ginn, mir hunn e Krankekeeseproblem, dee muss geléist ginn. Dat si Problemer, wou d'Regierung, d'Gewerkschaften an de Patronat sech sollten zesummesetzen a gemeinsam Weeër fannen an der Chamber virzeschloen, wéi et soll gemaach ginn.

- **Ass d'Tripartite typesch Lëtzebuerg?**

Ech géing soe jo. Kuckt emol dat soziaalt Ëmfeld an eisen Nopeschlänner. Esou eng Situatioun wéi am Frankräich, wou d'Gewerkschaften eng Streikmaschinn sinn, déi d'Konfrontatioun sichen, déi d'Resultater duerch de Streik oder Sträit siche ginn. An der Belsch ass d'Situatioun ähnlech. An Däitschland waren d'Gewerkschaften immens staark duerch hir héich Mitgliederzuel an doduerch ass d'Politik net laanscht d'Gewerkschafte komm. Mir zu Lëtzebuerg si just e klenge Fleck op der Landkaart a wa mir eis net géingen zesummesetzen a géingen esou funktionéieren, wéi mer funktionéieren, dann hätte mer nach ganz aner Problemer.

- **Wat ass fir Iech typesch Lëtzebuerg?**

Dass jidderee jidderee kennt. Dat huet vill Vir- an awer och vill Nodeeler. E Virdeel ass, dass ee weess, u ween ee sech riichte soll, wann een e Problem huet. Den Nodeel ass, dass een net gehollef kritt, wann een, aus wéi engem Grond och ëmmer, e schlechten Numm huet. Mä typesch Lëtzebuerg ass: jidderee kennt jiddereen.

**Här Detaille, villmools Merci fir d'Gespréich!**



# Sport fir jiddereen
## zu Lëtzebuerg

Ech sinn de Patrick. Ech hu 44 Joer a sinn zu Lëtzebuerg gebuer. Ech maache gär Sport !

Ech sinn net sou wéi all déi aner Sportler, well ech den Down Syndrom hunn.

Ech hu ganz spéit ugefaange mat lafen , mee dat war guer kee Problem fir mech, awer séier vun der Plaz ze kommen. Ech sinn einfach gerobbt, sou wéi se dat an der Arméi mat vill Schweessfléisse léieren. Ech mengen, ech hätt do mat dem Beschte kinnten eng Course man a gewannen. Mat 4 Joer hunn ech ugefaang mat goen an d'Fähegkeet fir ze robben doduerch no an no verluer. Mat 10 Joer sinn ech an de Foyer komm.

Am Foyer hunn si erausfonnt, datt ech nach an eppes ganz gutt sinn! Dat war am Schwammen, an am Tauchen, meng Schwester ass och oft komm, wa mir schwamme gaange sinn. Duerno huet et als Benevole souguer mat mir traînéiert fir d'Special Olympics

Et ginn och heiansdo Deeg, wou ech mech muss ganz gutt druginn, well wann ech da gutt geschwomme sinn, kréie mir dann ëmmer eppes Guddes fir ze iessen an ze drénken an heiansdo souguer eng Medaille. Da sinn ech ëmmer ganz frou, well ech déi sammelen.

Ech si kee vun den allerbeschte Schwëmmer hei am Land. Ech konnt och nach ni mat an d'Ausland oder ob d'Olympiade goen, well nach besserer do si wéi ech. Mä hei zu Lëtzebuerg sinn ech awer net schlecht an et mécht mir ëmmer Spaass matzeman.

Well ech dann erëm eng Medalille a menger Sammlung bäikréien.

Bei mir am Grupp ass och nach de Luca, en ass 43 Joer al. Hien ass net sou gutt am Schwammen, mee dofir leeft hie ganz gär an och zimlech séier. Hie mécht och nach Wäitsprong a Kugelstoussen. En ass esouguer sou gutt, datt hie konnt mat a China op Shanghai op d'Olympiade goen an huet do och 1 Medaille am Lafe gewonnen an eng am Kugelstoussen. Hien huet och scho vill Medaillen hei zu Lëtzebuerg kritt. Hien ass och ëmmer frou matzegoen.

Mir hunn och e Meedche bei eis am Grupp, d'Karin. Hatt huet och 43 Joer. D'Karin geet och am léifste mat schwammen, mee hatt huet nach net sou vill Medaille kritt, wéi de Luca an ech. De Max, 33 Joer al, geet och ëmmer mat schwammen a gewënnt heiansdo. Mee mir ginn all ëmmer gär mat op den Training an och op déi extra Deeg, och wann een net ëmmer gewënnt. Dobäi sinn ass alles. A villäicht gewënnt d'Karin jo och geschwënn méi oft Medaillen.

D'Karin, de Max an ech si keng vun den allerbeschte Schwëmmer hei am Land, dofir konnte mir och net mat op Shanhai goen, mä hei zu Lëtzebuerg si mir net schlecht, just eben nach net gutt genuch. Mee et mécht eis Spaass a wee weess: vläit si mir jo eng Kéier gutt genuch a kënnen och mat an d'Ausland mat deene Beschte goen, fir eis mat hinnen ze moossen.

RedDevil



# Interview
## mam Georges Christen



*De Georges Christen huet 49 Joer an ass vu Beruff Kraaftartist. Hie mécht Spektakele mat Kraaftnummeren.*

- **Wéi koum et dozou, dass Dir de stäerkste Mann vu Lëtzebuerg sidd?**

  Ech gesi mech ni gären un als een, dee méi staark soll sinn ewéi en aneren. Ech hu Rekorder (och internationaler) a verschiddenen Disziplinnen, dat ebe meng Spezialitéite sinn. Ugefaangen huet et, well ech mech schonn als Kand fir Kraaftsport intresséiert hunn a mat 19 Joer hunn ech mäin éischte Rekord fir d'Guinness Buch gemaach an esou huet dat sech ëmmer weiderentwéckelt.

- **Dir hutt 22 Weltrekorder. Wéi eng sinn dat?**

  Mëttlerweil sinn et der esouguer 26, inklusiv d'Rekordverbesserungen. Fir se elo alleguer opzezielen, gëtt villäicht e bësse laang, mä ech kann iech déi nennen, déi vläicht am spektakuläerste sinn. Ech hunn zum Beispill en Eisebunnswagon vun iwwer 20 Tonnen, 200 Meter wäit mat den Zänn gezunn. Eng aner Kéier hunn ech dräi Cessnaen, déi Vollgas ginn hunn, ugehalen, een an all Aarm an ee mat den Zänn. Ech hunn ee Rekord vum John Grün geschloen, am Zerrappe vu Kaartespiller, an och e puermol de Rekord am Verbéie vun eisenen Neel verbessert.

- **Sinn Är Rekorder scho gebrach ginn?**

  Et ass scho virkomm, dass deen een oder deen anere Rekord gebrach ginn ass, verschiddener hunn ech och erëmgeholl; ech muss awer och soen, dass ech haut, mat 49 Joer net weess, ob ech se nach all kéint erëmhuelen, wann der nach gebrach sollte ginn.

- **Dir hutt schon fréi, mat 16 Joer ugefaang Kraafttraining ze man. Hat dir do schonn dat Zil, eng Kéier am Guinness Buch ze stoen? Oder wéi koum et dozou?**

  Am Ufank war de Kraafttraining just fir mech selwer, fir als Jugendleche méi staark ze ginn. Eréischt mat 19 Joer hat ech wëlles e Rekord fir d'Guinnessbuch ze maachen, well d'Guinnessbuch hei a Lëtzebuerg och ëmmer méi bekannt ginn ass a well an enger Sendung op der Tëlee, déi „Incroyable mais vrai" geheescht huet, een e Rekord am Béie vun eisenen Neel opgestallt hat. Well ech mech getraut hat an et och fäerdeg bruecht hunn, deem säi Rekord ze schloen, koum et dunn zu menger éischter Androung an d'Guinnessbuch.

- **Et kënnt jo méi dacks vir, dass Leit éischter sou Saache wéi z. B. Zich, Bus, Fliger... mat den Äerm oder Been zeien. Mä wéi koumt Dir drop, dat mat den Zänn ze maachen?**



  Déi Kraaftakte mat den Zänn, dat war elo keng Erfindung vu mir, dat gouf et och schonn zur Zäit vum John Grün, virun honnert Joer. Do war dat och vill méi heefeg. Déi Athleten hunn se "Zahnkraftakrobaten" genannt. An ech maachen dat haut nach, well ech och Kraaftakten am Stil maachen, wéi se fréier presentéiert gi sinn. An ech wollt doduerch, dass ech et mat den Zänn gemaach hunn, och en zousätzleche Schwieregkeetsgrad erabréngen.

- **Wéi e Rekord war fir Iech am schéinsten?**

  Also ech géing soen, dee schwéierste war deen, wou ech 368 Neel vu 7 Millimeter an enger Stonn gebéit hunn, dee spektakuläerste war deen, wou ech déi dräi Sportsfligere bei Vollgas ugehalen hunn, an dee verréckste war deen, wou ech eng Kéier op der Schueberfouer d'Riserad mat den Zänn gedréint hat.

- **Wéi koumt Dir op d'Iddi, déi „ POWER SHOW „ ze man?**

  D'Powershow ass am Fong geholl eng Form vu Variété, deen et och scho virun honnert Joer ginn ass. Esou wéi een hautdesdaags Zauberkünstler, Jongleuren asw. huet, haten se fréier eben och déi Powershows, oder Kraftakrobatik, wéi se dat déi Zäit genannt hunn. An all Zirkus an a bal all Variété gouf et fréier e Kraaftathlet. Géint 1920 ass déi Spart awer ëmmer méi an de Vergiess geroden, an ech hu mat menger Powershow déi Form vu Variété erëm opgegraff.

- **Hutt Dir nach en Zil, datt dir erreeche wëllt?**

  Elo si meng Ziler net méi esou fir onbedéngt Rekorder ze briechen, ech gi méi an de Konschtberäich iwwer, wou ech mat menge gebéiten Eisen och Skulpture maachen. Dat ass éischter meng Zilrichtung vun haut.

- **Gesidd Dir Iech als wichteg Persoun fir Lëtzebuerg?**

  Ech fannen et soll een sech am Liewen ni selwer als wichteg bezeechnen. Et soll een ëmmer versichen, seng Saachen am Liewen, ob beruflech oder privat esou gutt ewéi méiglech ze maachen. Wann dat vläicht deen een oder aneren zum Positiven inspiréiere kann ass dat jo, mengen ech, net onbedéngt schlecht.

- **Dir sidd jo sozial engagéiert. Wéi laang maacht Dir datt schonn? A firwat?**

  Ech hat am Liewen d'Chance mäin Hobby zum Beruff ze maachen. De Kraaftsport huet mir, net nëmme beruflech, mä och als Jugendlechen, wann ech mech emol net esou gutt gefillt hunn, gehollef ëmmer erëm op d'Been ze kommen a positiv ze denken. An dofir wollt ech déi Aktivitéit mat anere Leit deelen. An esou ass d'Iddi entstanen, fir mat Leit, déi obdachlos sinn, oder sonsteg Problemer hunn, Sport ze maachen.

- **Engagéiert dir Iech nach éierens anescht?**

  Ech si bei verschiddene Saache matengagéiert, déi ech och ënnerstëtzen, zum Beispill Aktiounen an Drëttweltlänner oder Aktiounen mat eeler Leit, mä déi meescht Zäit verbréngen ech awer am Foyer Ulysse, wou ech de Sport mat den Obdachlosen maachen.

- **Wat ass Äre geléierte Beruff?**

  Dat ass eppes ganz aneschters, wéi d'Leit géinge mengen. Ech war am Athenäum an der Schoul, ech hunn do Economie geléiert a parallel dozou, hunn ech den Exame gemaach, fir an den Assurancen ze schaffen. An dat war am Fong och meng éischt Aarbecht.

- **Wat ass fir Iech perséinlech „ typesch Lëtzebuerg „?**

  Do géing ech ganz spontan soen déi typesch "Lëtzebuerger Gemittlechkeet".

**Här Christen, villmools Merci fir d'Gespréich!**

Merci och.

# D'Fouer

Die „Schueberfouer" wird von den meisten einfach nur „d'Fouer" genannt. Sie fand zum ersten Mal am 20.10.1340 statt.
Der Gründer war Johann der Blinde, König von Böhmen und Graf von Luxemburg. Im Laufe der Jahre veränderte sich der Markt und er wurde zu dem was er heute ist, die größte Kirmes des Landes.
Schausteller aus ganz Europa treffen sich hier in Luxemburg um uns jedes Jahr 3 unvergessliche Wochen zu bereiten.
Dieses Jahr fand die „Schueberfouer" zum 672. mal statt.
Im Jahre 1610 zog die „Schueberfouer" auf den Limpertsberg, wo dann auch die Allée Scheffer bekannt wurde.
Jedes Jahr wurde die „Schueberfouer" von mindestens 2 Millionen Besuchern aufgesucht und man kann mit ziemlicher Sicherheit sagen, dass auch jeder davon in die „Allée Scheffer" geht.
Entlang der „Allée Scheffer" bieten die Kaufleute den Kunden neben den Woll- auch Töpfereiprodukte und Porzelanartikel an.
Und die Leute gehen auch auf die „Schueberfouer" um einen guten Fisch zu essen und auch um Freunde zu treffen.
Das schöne altmodische „Carrousel galoppant" trägt zur Zierde bei. Auch das Riesenrad hat seit fast 70 Jahren seinen Stammplatz in der Mitte des Hauptfeldes.

*(Quelle: Wikipedia)*

*antony*








## Wohnungsnot in Luxemburg?

Eigentlich gibt es keine Wohnungsnot hier im Lande. Wohnungen und Zimmer zu vermieten gibt es reichlich, das Problem liegt eher bei den Preisen: die Wohnungen sind einfach viel zu teuer. Die hohen Mietpreise sind auch zu verstehen, denn Luxemburg ist ein kleines Land und die Grundstücke müssen entsprechend teuer sein. Das traurige in der ganzen Geschichte ist, dass Leute wie ich, die für ihre Arbeit nur das gesetzlich vorgeschriebene Minimum bekommen, werden gezwungen, entweder „am Ende der Welt", wo fast keine Busse fahren zu wohnen, oder sich etwas zu kleines, zu unbequemes, sogar menschenunwürdiges zu suchen. Bei den Vermietern, die keine Geldprobleme haben, haben wir nur minimale Chancen. Für diese ist es unverständlich, dass einer, der mit wenig leben kann, schafft auch regelmäßig seine Miete zu bezahlen. Warum werden arme Leute immer so verachtet? Wenn man, durch welches Schicksal auch immer, zum Sozialfall wird, bedeutet es nicht unbedingt, dass man dumm und unzuverlässig ist! Im Grunde genommen sind wir klug genug, denn wir schaffen es, mit wenig glücklich zu sein.

Den Wohnungsmarkt in Luxemburg habe ich während den letzten 15 Monaten genau studiert, denn ich war auf Wohnungssuche und habe viele Erfahrungen gemacht. Es ist schon erstaunlich, dass meine Suche so lange gedauert hat und ich weiß, dass viele Leute genauso viel Zeit brauchen, um eine Bleibe zu finden.

Im Internet findet man sehr viele Angebote, jeder kann also etwas für sich raussuchen. Theoretisch - ja. In der Praxis sieht es aber ganz anders aus. Ich habe mindestens 30 Wohnungen, die für mich in Frage kommen konnten gefunden und dann auch besichtigt, Jedesmal war ich enttäuscht. Gründe dafür waren verschieden, die meisten aber lagen bei falschen Informationen. Oft stimmten die Daten aus Internet nicht überein mit dem, was man am Ort zu sehen und zu hören bekam.

Einige Beispiele:

- die Nebenkosten, die vorher nicht angegeben wurden, liegen bei 200 Euro
- die Heizung ist elektrisch, also muss ich mit sehr hohen Stromkosten rechnen
- man darf doch keine Tiere mitbringen (was soll ich mit meiner Katze tun?)
- die Wohnung liegt im Dachgeschoss und hat überall Schräge
- die Ausländer sind nicht willkommen
- der Vermieter wünscht sich, dass man mindestens 2.500 Euro verdient, was auch zu belegen ist (!)
- die Garage ist nicht im Mietpreis enthalten
- die Wohnung wird man lieber an einen Mann vermieten.

Dass ich endlich eine schöne Wohnung gefunden habe, verdanke ich letztlich einer kleinen Notlüge, die meinen Makler dazu bewegt hat, sich für mich bei dem Vermieter einzusetzen. Ich finde es wirklich deprimierend, dass um sein Ziel zu erreichen, man seine Ehrlichkeit vergessen muss...

*eLKa*

## Warden op en „soziaalt" Daach iwwert dem Kapp

Virun 8 Joer hunn ech fir d'éischt Kéier eng Demande beim Fonds du logements gemeet! Ech hat alles ausgefëllt a fortgeschéckt. No ongeféier engem Joer hat ech nach keng Äntwert kritt an hunn dunn nach eng nei Demande ausgefëllt an alles ageschéckt! No puer Deeg krutt ech e Bestätegungsbréif, mä et géifen nach e puer Saache fehlen. Dunn hunn ech et nach eng Kéier ageschéckt. Ech krut vun der Assistante sociale gesot, datt d'Waardelëscht zimlech laang ass. No bal 3 Méint hat ech eng Wunneng fonnt. Du sinn ech schaffe gaang. Ech sinn du bei d'Stëmm vun der Strooss schaffe gaangen. Am zweete Joer, wou ech do geschafft hunn, hunn ech nach eng Ufro beim Fonds de logement gemeet, mä dës Kéier hat ech d'Hëllef vum Assistant Social, dee bei der Stëmm schafft. Hien huet de Froebou bei mir zou ausgefëllt.

Déi Saachen, déi ech soll matbréngen oder siche goen, huet hie mir ugekräizt a verschiddenes huet hien ugefrot. Wou mir alles zesummen haten, hunn mir nokontrolléiert, ob alles dobäi ass an et direkt fortgeschéckt. No enger Woch ongeféier krut ech e Bréif, datt Dokumenter géife fehlen! Den Assistant social huet do awer gesot, datt si schonn alles kritt hätten, mä mir hunn et awer nach eng Kéier geschéckt. Du krut ech nach e Bréif, wou rëm drastoung, et géif dëst an dat fehlen! Den Assistant war net ganz frou an huet dat dunn awer gekläert kritt. 1½ Joer drop huet fir d'éischte Kéier no all deenen Ufroen eng Madame vum Fonds sech gemellt an e Rendez-vous mat mir ausgemeet, fir meng Wunneng kucken ze kommen. Nodeems si do war, sot si ech sollt mech awer heiansdo bei hir mellen, fir Geneeëres ze wëssen. Ech hunn dat och gemeet a mech regelméisseg bei hir gemellt. Ech hunn 1 gutt Joer gewaart bis ech dunn endlech am Mee 2012 de Bréif krut, datt ech eng Wunneng géif kréien! Ech war iwwerglécklech, datt et endlech geklappt hat. Dunn hunn ech erëm vill Dokumenter missten eraginn! Ech gouf bei d'Madame geruff fir verschidde Saachen erklärt ze kréien, an de Contrat de Bail ze ënnerschreiwen. Ech krut an engems och en Certificat, wou dropstoung, dass de Fonds de logement mir eng Wunneng géif zur Verfügung stellen an en Ziedel wou " Autorisation Caution" dropstoung. Mat deene Pabeiere sinn ech op d' Bank geschéckt ginn an hunn dat ausgefëllt kritt an e Stempel drop gemeet kritt, an an engems hunn se och en Ordre permanent gemeet, wou all Mount esouvill vu mengem Konto ofgeet, fir d'Cautioun zeréckzebezuelen. Ech hunn datt alles dem Fonds zeréck ginn an ofgewaart. Iergendwann huet sech en Här bei mir gemellt, fir mir d'Wunneng ze weisen. Wéi ech d'Wunneng geholl hunn, sinn ech vun der Lëscht gestrach ginn. Et ass nach eng Zäit dono en Etat de lieu gemeet ginn, do hunn ech missten en Ziedel ënnerschreiwen. Den Ziedel ass dunn mat Schlëssele vun der Wunneng op den Fonds geschéckt ginn. Ech hunn nach e Mount gewaart bis ech d'Schlësselen dunn endlech krut.

Leider ginn et nach net genuch sozial Wunnengen!

*Cocoon*

# Gespréich mam Patrick Galbats

## iwwert d'Wunnen zu Lëtzebuerg an de Cafészëmmeren

*Den Patrick Galbats ass Fotograf an huet eis Fotoen aus senger Fotosreportage iwwert Zëmmeren iwwert den Caféen hei zu Lëtzebuerg ze Verfügung gestallt.*

*Net all d'Leit déi hei am Land liewen, kennen sech eng richteg Wunneng oder en Studio leeschten. Oft wunnen si an Zëmmeren iwwert den Caféen an mussen sech Buedzëmmer an Toiletten mat aneren Leit deelen.*



© Patrick Galbats

*Hei ass en Zëmmer iwwer engem Café den gutt gehalen ass. Et gëtt all Dag gebotzt, d'Leit kréien d'Wäsch gemaach, si kréien all Dag gekacht. Si ginn an sech gutt bemuttert an dofir bezuelen si da 600 Euro. Just fir d'Zëmmer an en Buedzëmmer fir fënnef Leit. D'Leit hunn de Café iwwerholl an d'Zëmmeren komplett renovéiert.*

*Dat ass en Zëmmer vun engem Familljepapp. Engem Papp dem seng Fra a seng Kanner a Portugal sinn. Während mir hei eist Liewen mat engem zesummen opbauen ass et bei hinnen ganz oft esou, dass de Mann auswäerts schaffen geet, och d'ganzt Liewen laang an d'Fra bleift mat de Kanner doheem.*



© Patrick Galbats

*Hei ass dann en Zëmmer aus engem Café den awer elo zou ass. Dat ganzt war an engem schlechten Zoustand. Dat Zëmmer hei hat zum Beispill emol keng Fënster an och d'Miwwelen waren net dat allerbescht. Wann en da bedenkt dass e fir en Zëmmer an der Moyenne 500-600 Euro bezuelt, dann ass dat scho schwéier ze gleewen.*

*Hei ass ee Café aus der Stad. Do war d'Zëmmer an der Kichen. Op den éischten Bléck schéint alles schéin propper mä do war just e Bett niewent enger Mini Abaukichen.*


© Patrick Galbats


© Patrick Galbats

*Hei ass en aneren Café, zou Esch, déi hu just een Zëmmer ze verlounen. Do wunnen dann zwee Aarbechter, déi 550 Euro op de Kapp bezuelen. Also 1100 Euro. Do ass dann d'Iessen an d'Wäsch mat abegraff. Et ass keng Privatsphär do. Hannert dem Schaf, ass eng Dir, do geet et an d'Kichen vum Restaurant. Et ass net gutt ofgedicht an do gëtt Mëttes an Owes gekacht. D'Zëmmer ass an der Rei an si kréien gutt an och vill do ziessen mä ech fannen et awer zimlech deier. An da natierlech déi Kanner-bettbezich. Dat kéint engem zwar am Fong nach egal sinn, op der anerer Säit sinn et awer trotzdem erwuessen Männer déi do wunnen. Dann hätten se sech awer kéinten d'Méi maachen an anert Bettgezei organisé-ieren. Also net d'Aarbechter, mä déi wou d'Zëmmer verlounen.*

*Ech hunn och e puer Detailer aus verschiddenen Zëmmeren. Hei huet zum Beispill een Postkaarten vu Figueira hänken. Dat weist dann e bëssen d'Verlaangeren no der Heemecht, och wann et, do wou si hierkommen, vläicht guer net esou ausgesäit. Wann si zum Beispill méi nördlech wunnen, do ass et da schonn erëm méi ländlech. Et ass am Fong just, dass si eppes hunn, wat si un d'Heemecht erënnert.*


© Patrick Galbats


© Patrick Galbats

*An am Wanter, wann se Congé kollektiv hunn, da gëtt alles gepak an da fueren se mat Busser an Portugal.*

*Dat hei ass nach eng Kéier de Café aus der Stad. Ech weess net op den Eemer säi Potti war, oder op en sech domat gewäsch huet. Dee steet op enger Heizung, déi uewendriwwer ganz verrascht ass. D'Mauer ass och zimlech dreckeg, wahrscheinlech duerch d'Heizung.*


© Patrick Galbats



# Jangs
## Zimmer



Jang ist ein Netter. Ich habe ihn noch nie gewalttätig oder unhöflich gesehen. Trotz seiner Alkoholprobleme. Er erzählt mir gerne über sein Leben, mit dem er eigentlich zufrieden ist. Aber ich würde nie mit ihm tauschen wollen, denn seine Geschichte ist ziemlich traurig.

Seit vielen Jahren ist Jang krank, darum auch arbeitsunfähig und lebt, wie viele seiner Bekannten und Freunde, von Sozialhilfe. Mit dem Einkommen kann er sich nicht viel leisten, so wie viele in der-selben Situation. Wohnung hat er keine, nur ein Zimmer in einem privaten Haus. Er hat schon immer nur Zimmer gemietet, meistens die über Cafés, denn Wohnungen hier in der Stadt sind viel zu teuer. Und in der Stadt will Jang unbedingt bleiben. Er kommt von hier und wird sich nirgendwo so wohl fühlen. Hier kennt er jede Ecke und viele Leute. Auf das alles zu verzichten, um aufs Land zu ziehen, wo die Wohnungen billiger sind, ist für Jang undenkbar. Darum beschwert er sich nicht über seine Wohnsituation. Hauptsache Dach über dem Kopf, sein eigener Fernseher und abends seine Ruhe haben.

Vor zwei Wochen musste Jang wieder umziehen. Wie schon so oft. Der Grund dafür war, wie fast immer, dass das Haus, das dem Jang ein Obdach schenkte, zum Abriss bestimmt wurde. Ja, all die Häuser waren alt, dunkel, verschimmelt. Auch in so einem Zustand werden Zimmer vermieten, und das noch für viel Geld....

Es war nicht schwer für Jang, seine Siebensachen zu packen, aber die ewige erfolglose Zimmersuche ließ ihn verzweifeln. Zum Glück gibt es Sozialämter, die in solchen Fällen helfen können, wovon Jang auch Gebrauch gemacht hat. Ein Zimmer für 600 Euro wurde gefunden, mitten in der Stadt, genauso, wie es sich Jang wünschte. Diesmal ist das Haus nicht so alt, es besteht also die Möglichkeit, das Zimmer länger zu behalten. Das Zimmer ist schön groß, möbliert, ein Kühlschrank steht sogar da! Außer Jang wohnen hier noch fünf andere Männer. Jeder hat sein eigenes Zimmer, die Küche und das Bad werden gemeinsam genutzt. Im Mietpreis ist auch die Wäsche und das Putzen inbegriffen. Die Putzfrau kommt ein Mal in der Woche, macht alles schön sauber und wechselt die Bettwäsche. Die alleinstehenden Männer wissen es zu schätzen und fühlen sich wunschlos glücklich.

- Hast du noch Träume?, habe ich Jang gefragt.
- Ja, im Lotto zu gewinnen. Dann werde ich ein neues Haus für die „Stëmm" kaufen.
- Und für dich?
- Für mich selbst brauche ich nichts, ich bin zufrieden mit dem, was ich habe...

Jang ist eben ein Netter.

*eLKa*

# Interview
# mam Pierre Kauthen a Jos Schmit
## iwwert d'Sprangprëssessioun zu Iechternach

*Den Här Pierre Kauthen ass pensionéierte Professer an zanter 1989 am Organisatiounsteam vun der Sprangprëssessioun.*
*Den Här Jos Schmit ass och pensionéierte Professer an organiséiert scho fir d'27. Kéier mam Pierre Kauthen mat un der Sprangprëssessioun, déi zwee sinn also schonn e gutt Stéck zesummegaangen an duerfir déi richteg Leit, fir eis méi iwwert dëst UNESCO Kulturerbe ze verzielen.*

- **Wat ass d'Sprangprëssessioun?**

*Pierre Kauthen:*
D'Sprangprëssessioun ass eng reliéis Manifestatioun, eng Prëssessioun déi awer zum Deel als Folklore ugesi gëtt. Dat heescht et ass eng populär Traditioun. Dat Speziellt derbäi ass, datt d'Leit amplaz ze bieden, sprangen. Et sinn der och déi bieden an déi sangen, mä déi meescht si Sprénger. Si sprangen awer an engem reliéise Sënn.

- **Wat fir eng Motivatioun haten d'Leit, fir un dëser Prëssessioun deelzehuelen?**

*Jos Schmit:*
Wat d'Sprangprëssessioun ass, dat ass eng Fro, déi kee Mënsch beäntwere kann. D'Motivatioun vun deenen, déi deelhuelen ass esou wäit gefächert, datt et onméiglech ass dat op eng Formule ze reduzéieren. Do si Leit, déi komme mat ganz speziellen Uleiessen, fir sech selwer, respektiv fir Leit aus hirem Familljekrees oder aus hirem Bekanntekrees. Anerer kommen, well et eng Traditioun ass, well schonn de Grousspapp op d'Sprangprëssessioun komm ass. Et ass also ganz schwéier ze definéieren, wat déi Prëssessioun esou attraktiv mécht. Prëssessioune gëtt et jo vill, wéi d'Oktavprëssessioun an esou weider, fréier gouf et Bittprëssessiounen, déi «Bittprëssessiounen» gëtt et jo net méi. D'Oktavprëssessioun huet e ganz anere Charakter, d'Sprangprëssessioun ass eppes ganz Apaartes, eppes wat et an där Form an eiser Ëmgéigend net gëtt. An der Vergaangenheet gouf et awer vergläichbar Prëssessioune, dat hei ass elo eppes, wat sech bei eis erhalen huet. Wann een elo géif vun der Grossregioun schwätzen, wat jo elo ee moderne Begrëff ass, ass dat déi eenzeg Prëssessioun an der dote Form, déi sech bis haut erhalen huet, an sou vill Leit unzitt, a virun allem och jonk Leit, net eeler Dammen an Hären, déi mengen, wat si méi no bei de Péitrus kéimen, missten si méi fromm ginn. Et ass erstaunlech, datt ganz vill jonk Leit deelhuelen, an dat mat Begeeschterung. D'Prëssessioun ass opgedeelt : den éischten Deel, dat si jo Beter a Beterinnen, Sänger a Sängerinnen, den zweeten Deel, dat sinn déi, déi aktiv sprangen. Dat sinn der eppes méi wéi 8000, am ganze sinn et der méi wéi 12000, all Joer huelen 12 bis 13000 Leit un dëser Prëssessioun deel, an dat ass erstaunlech vill.

- **Wéi kënnt een dann zu der Sprangprëssessioun, wéi kritt een do Kontakt, datt een do matmaache kann?**

*Pierre Kauthen:*
Dat ass eng Traditioun, déi an de Famillje besteet. D'Sprangprëssessioun hänkt mam Kult vum hellege Willibrord zesummen, et gi vill Paren an Däitschland, Holland, dem Saargebiet, um Nidderrhein, a Belgien an a Lëtzebuerg, déi de Willibrord als Patréiner hunn a selbstverständlech och heihinner kommen, mä et sinn der vill, wou d'Elteren an d'Grousseltere schonn heihinner komm sinn an d'Traditioun ëmmer weidergeet.

- **Op wee geet d' Prëssessioun zeréck? Zu wiem senger Éier gëtt se ofgehalen?**

*Pierre Kauthen:*
Dat ass den hl. Willibrord. Wéi gëtt gesprongen, dat ass déi nächst Fro. Wahrscheinlech ass et en heednesche Brauch bei de Kelten, dat do eng heednesch Zeremonie war, a wéi d'Mönche komm sinn aus Irland a spéider den hl. Willibrord, do ass de Kult christianiséiert ginn an sou ass wahrscheinlech dunn d'Sprangprëssessioun entstanen.

Well et gëtt verschidde Mierkmoler, déi drop hiweisen: fréier sinn se dräimol ëm eng Plaz gesprongen, dräimol an der Kierch, dräimol virun der Kierch, dat weist op e keltesche Ursprung hin a spéider ass déi Prëssessioun an déi Paren, déi gegrënnt gi sinn, incorporéiert ginn, sou datt dann eng gewëss Verpflichtung bei deene Paren, déi mat der Abtei zesummegehaangen hunn, bestanen huet, fir heihinner ze kommen an hir Abgaben ofzeginn.
*Jos Schmit:*
Ech wëll e bëssen drop zeréckkommen, wat d'Madame gefrot huet, et ass en Deel Traditioun, mir hunn awer och, zanter déi nei Technike komm sinn, e Site um Internet, wou een all Informatioune fënnt, fir sech kënnen unzemellen. Dat Umelle gëtt heiansdo falsch verstanen; mir si kee Veräin oder Club, wou ee wéi am Theater e Billjee kafe kann, a seet, lo hunn ech eng Plaz, sou ass et net. Et si Gruppen, déi sech bei äis umellen, 40-50 Leit, déi ginn dann als Grupp bei äis opgefouert op der Tabelle vun der Prëssessioun, mä et ginn awer vill Eenzelpilger, déi stellen sech dann am Haff op, an dat huet an deene leschte Joren immens zougeholl: mir hu pro Joer iwwer 1000 Eenzelpilger, déi einfach heihinner kommen, och mat der Famill oder mat Bekannten, déi stellen sech dann op a ginn einfach an d'Prëssessioun integréiert. Eppes wat eenzegaarteg ass, et muss een net an engem Grupp heihinner kommen, et muss een sech nëmmen den Normen, déi eng Prëssessioun huet, upassen, d'geet net fir Hulligulli ze maachen, dat hu mir net gär.

- **Zanter wéini gëtt gesprongen?**

*Jos Schmit:*
Dat kënne mir net historesch beleeën, dat geet zeréck an d'fréit Mëttelalter, do si verschidden Urspréng. Den Här Kauthen huet geschwat vun enger keltescher Traditioun, déi ouni Zweiwel matgespillt huet, et gëtt awer och déi méi legendenhaft Interpretatioun, déi dorop zeréckgeet, well se an der Eifel am 14. Joerhonnert relativ vill Fäll vun Epilepsie haten an duerch dat Nomaache vun der epileptescher Krankheet sollt dann déi Krankheet geheelt gi sinn, ob dat wouer ass oder net wouer ass, dat kann haut kee Mënsch soen, esou laang ass dat hier, wann ech mech net ieren, déi éischt Erwägungen hu mir am 14. Jorhonnert vun de «springenden Heiligen» .
*Pierre Kauthen:*
Dat war 1497, mä et gëtt och eng Sequenz, dat heescht e Gesank an der Kierch, do gëtt geschwat vun engem groussen Dräisprong, ob dat elo wierklech gemengt ass oder am iwwerdroene Sënn oder als Ausdrock vun der Freed, dat kënne mir net feststellen.
*Jos Schmit:*
Do si mat Sécherheet eng Rei Traditiounen, déi am Laf vun de Joerhonnerten zesummegefloss sinn an do kënnt eppes derbäi, wat bei der Sprangprëssessioun eng dreiwend Kraaft war, dat ass d'Perséinlechkeet vum hl. Willibrord, deen hei an der Basilika begruewen ass, den eenzegen Hellegen, deen hei zu Lëtzebuerg begruewen ass an dee scho ganz fréi als Hellegen unerkannt gouf, a wou scho ganz fréi d'Leit heihinner gepilgert sinn, fir seng Hëllef unzeruffen. Déi Traditioun geet wäit zeréck bis an d'fréit Mëttelalter. Ob dat ëmmer verbonne war mat enger Sprangprëssessioun, dat wësse mer net, do kënne mir weder jo nach nee soen. Op jiddefall kënne mer soen, datt d'Veréierung vum hellege Willibrord wiesentlech derzou bäigedroen huet, datt déi Prëssessioun sech bis haut erhalen huet.

- **Wéi gëtt gesprongen?**

*Pierre Kauthen:*
Haut sprangen se all ee Schratt schif no lénks an dann ee Schratt no riets an dann esou weider. Natierlech besteet dee Cliché „3 Schréck no vir an zwee zeréck", an dee geet zeréck op een Historiker, deen d'Sprangprëssessioun wahrscheinlech ni gesinn huet, säi Bericht ass relativ lückenhaft, awer hien huet dat an d'Welt gesat an do ass dat ëmmer ofgeschriwwe ginn. Fréier war d'Sprangprëssessioun vill méi chaotesch, si war net esou gutt organiséiert, do ware mol Momenter, wou d'Leit op der Plaz getréppelt sinn oder si hu mussen zeréckgoen, well se deem virdrun net op d'Feescht tréppele wollten. Dee Cliché huet sech während Joerhonnerten esou erhalen, en ass awer net historesch oprecht ze halen, et ginn Aenzeien, wéi e Friddensriichter aus dem Ufank vum 19. Jorhonnert, dee gesot huet, datt dat net esou ass. Och nach am 20. Jorhonnert ginn et esou Jugendgruppen, déi dat gelies hunn a gesot hunn: „Mir musse richteg sprangen". Déi sinn dann esou gesprongen, mä et ass awer net gesot, datt dat ëmmer esou war.
Wat mer haut gesinn, ass, datt et am Fong dräi Zorte vu Sprange gëtt, déi Pilger vu Prüm- Waxweiler, déi aus der Eifel kommen, déi geheien d'Been e bësse méi no riets an no lénks, déi maache méi e kräftege Sprong. Mir Lëtzebuerger sprange vun engem Fouss op deen aneren, an dann déi Belsch aus dem Limburg, dat si méi eeler Leit, déi man dat Ganzt e bësse méi gemittlech, déi man ee klengen Zwëscheschratt, well dat manner ustrengend ass.

- **Wéi stoungen d'Autoritéiten zur Sprangprëssessioun?**

*Pierre Kauthen:*
Wat jo erstaunlech ass, ass, datt d' Prëssessioun sou laang gehalen huet. Am fréie Mëttelalter do war d'Danzen an de Kierche verbueden, well se gefaart hunn, déi al heednesch Dänz, déi se nach weidergefouert hunn, géingen zu Exzesser féieren, do war d'Kierch am Ufank dergéint, obwuel een an de Psalme liest, datt ee fir de Luef vu Gott danze soll. D'Judden danzen dofir och haut nach bei all Geleeënheet (Hochzäit). Et war awer vun der Kierch aus net gär gesinn, dofir ass et erstaunlech, datt et hei vun der Abtei geduldt oder souguer ënnerstëtzt ginn ass, wahrscheinlech well d'Prëssessioun mam Willibrord zesummenhänkt. Si hunn och nach en anert Argument bruecht: si hunn sech op den Davidstanz virun der Bundeslade beruff, den David huet jo, wéi d' Bundeslade zeréckbruecht gouf, en Danz opgefouert, fir seng Freed an Ënnergiewegkeet ze weisen. An der Zäit vun der Opklärung ass da gesot ginn, dat ass en Awerglawen, deen net mat der Vernonft ze vollzéien ass. Do waren natierlech och déi Eifelparen, déi verpflicht waren ze kommen an sech beschwéiert hunn, d'accord. Déi hunn du gesot, mir maachen dann eng Prëssessioun doheem, da brauche mir net heihin ze kommen. Domat hu si versicht déi Verpflichtung ëmzeänneren. Den Äerzbëschof a Kurfürst vun Tréier, duerno och de Josef II., de Keeser vu Wien

hunn d'Sprangprëssessioun verbueden an den hollännesche Kinnek huet gesot, si dierft net dënschdes, mä sonndes sinn. Déi Iechternacher hunn sech net un de Verbuet gehalen. A während der franséischer Revolutioun war se och verbueden, obwuel kleng Gruppen toleréiert gi sinn. Während der Nazizäit, do ass se och verbuede ginn, 1941 hunn déi Iechternacher nach eng Prëssessioun an der Kierch ofgehalen a gesprongen, an duerno war et Schluss bis 1945. Dono ass erëm an de Ruine gesprongе ginn.

*Jos Schmit:*

Wat natierlech fuerchtbar interessant ass, déi Prëssessioun ass eng Saach vun de Leit, vun de Laien, sou gär gesi war se vun de Kierchenautoritéiten a fréieren Zäiten ni. Si ass gedult ginn, mä et war keng grouss Begeeschterung do. St. Maximein war dergéint, well et wor jo och en Ausdrock vun enger Volleksfrömmegkeet, déi si net am Grëff haten, a si gefaart hunn, dat ufert aus, wat awer ni geschitt ass. Et war eng Saach vun de Laien, vum gleewege Vollek, dofir ass se och net esou streng organiséiert, net esou streng hierarchiséiert, dat ass, wat hire spezielle Charakter ausmécht an se och esou attraktiv mécht, virun allem och fir déi jonk Leit.

*Pierre Kauthen:*

Déi éischt Bëscheef, déi matgaange sinn, fanne mer um Enn vum 19. Jorhonnert (1896), soss woren et meeschtens Duerfpaschtéier, déi matgaange sinn. Eisen heitegen Äerzbëschof ass dëst Joer esouguer selwer matgesprongen.

- **Gëtt et eng Kleederuerdnung?**

*Jos Schmit:*

Et gëtt keng fest Kleederuerdnung, et war eng Iechternacher Traditioun, datt d'Männer ee wäisst Hiem an eng schwaarz Box unhaten, an d'Dammen eng wäiss Blus an eng schwaarz Jupe. Et gëtt awer och Eenzelpilger, déi net an dës Kleederuerdnung passen, mä folkloristesch Kleedung, wéi Dirndl, sinn net zougelooss.

- **Wéi gëtt dës Veranstaltung vermaarkt?**

*Jos Schmit:*

Mir brauche keng Reklamm fir d'Prëssessioun ze maachen, do fonctionnéiert d'Mondpropaganda. Mir informéieren iwwert d' Prëssessioun a Schrëften, Artikelen an iwwert Internet (www.willibrord.lu).

- **Zanter wéini ass d'Sprangprëssessioun Weltkulturierwe a wat bréngt dat mat sech?**

*Jos Schmit:*

Se gëtt doduerch ganz sécher méi bekannt a mécht Iechternach an de Kult vum hl. Willibrord méi bekannt.

**Merci fir d'Gespréich!**



© Peuky Barone-Wagner

ECHTERNACH Die Springprozession - Die Geiger



© E. Schaack



# Interview mam Här Henri Hamus,

## Paschtouer vun der Kathedral

- **Wat ass d'Oktav?**

D'Oktav ass déi Zäit am Joer, wou Leit aus dem Land an aus de Grenzregioune bei d' Tréischterin gepilgert kommen. D'Tréischterin steet haut permanent an der Kathedral; dat war fréier anescht: do ass d'Statu vun der Glaciskapell erof an déi deemoleg Nikloskierch bruecht ginn, déi méi grouss war, an sou méi Leit konnte gepilgert kommen.

- **Säit wéini gëtt et d'Oktav? Wouhier kënnt dat Wuert Oktav?**

D'Wuert Oktav kënnt aus dem latäineschen „Octo". „Octo" heescht „aacht." Et huet deemools aacht Deeg gedauert. Am 19. Joerhonnert sinn awer ëmmer méi Leit komm, du gouf se op zwou Wochen ausgedehnt. Mir hunn also haut eng „Doppeloktav" Et gëtt se säit dem Enn vum 17. Joerhonnert. D'Veréierung vun der Tréischterin ass 1624 mam Jesuit Jacques Broquart ugaangen. 1666 huet d' Stad Lëtzebuerg d' Tréischterin zur Patréinesch erwielt an 1678 huet dat deemolegt Herzogtum Lëtzebuerg si als Patréinesch erwielt.

- **Gëtt et während där Zäit e speziellen Altoer?**

Jo. Do gëtt fir déi 14 Deeg de sougenannte Votivaltoer opgeriicht. Deen ass aus Eisen a gouf 1766 fir d'Joerhonnertfeier vun der Erwielung vun der Tréischterin zur Patréinesch zu Orval an den Ateliere vun der Schmëtt gemaach. Dee gëtt och nëmme fir déi Zäit opgeriicht.

- **Firwat ass déi Zäit och e Maart? Wéi laang gëtt et dee schonn?**

Wéi laang et de Maart an dëser Form gëtt, ass schwéier soen. Et ass awer esou, dass iwwerall, wou Pilger sinn, mussen déi jo och verflegt ginn. Do ass ëmmer eppes ronderëm. Do ginn dann och gäre Billercher als Souvenir verkaf. Sou Billercher gouf et scho 1642. Do huet en Zaldot e Bildche matgehol op Kevelaar, an dat gëtt do veréiert bis haut. Op et deemools och schonn de Maart gouf, wësse mer net. Mä e Mäertche gehéiert zur Oktav. Fréier waren dat just Souvenirsstänn, mä d'Leit musse jo och eppes iessen. Si gi jo net onbedéngt ëmmer an de Restaurant. An egal wou der op der Welt gitt, wou esou Wallfahrte sinn, fannt der esou eppes.

- **Kommen nach vill Leit an d'Oktav?**

Dëst Joer ass meng drëtt Oktav als Paschtouer an ech muss soen, et hëlt net of. Et sinn heiansdo mueres Paren an der Mass, wou net esou vill Leit do sinn, mä da si géint der Owend méi Leit do. Samschdes a sonndes passen se bal net all eran. D'Leit hunn den Zock nach, fir an d'Oktav ze goen, ech soen elo net onbedéngt datt der méi kommen, mä et hëlt sécher nach net of. An dat ass e gutt Zeechen. Dat muss een nach iwwert méi laang Zäite kucken, fir ze gesinn, ob et méi oder manner gëtt.

- **Hutt Dir do keng genau Chifferen?**

Si hunn dëst Joer op der Télee an um Radio gesot, et wieren der ëm déi 100.000. Domat kéint ee rechnen.

- **Wéi eng Roll spillt d'Oktav an der Lëtzebuerger Gesellschaft?**

Et ass e Phänomen! Jidderee weess, déi Zäit ass Oktav. Do stellt sech jiddereen eigentlech drop an. D'Oktav ass an der Ëffentlechkeet präsent.

Et ginn och Leit, déi net onbedéngt an d'Kierch ginn, mä an d'Oktav goen, dat gehéiert dozou.

- **Wéi laang dauert d'Virbereedung vun der Oktav a wen këmmert sech dorëms?**

Dat sinn ënnerschiedlech Niveauen. Wat de Programm ugeet, do fänke mer Chrëschtdag un ze kucken, den Altoer gëtt no Ouschteren opgeriicht, 14 Deeg virun der Oktav normalerweis a 14 Deeg duerno gëtt en erëm ofgeriicht. Et ass de Paschtouer an de Koschter déi ausschlaggebend sinn, fir alles virzebereeden.

- **Ween entscheet, wenn den Oktavpriedeger ass?**

Dat ass eenzeg an alleng den Här Äerzbëschof. Dëst Joer war hien et jo selwer.

- **Ass d'Oktav typesch Lëtzebuerg?**

An där Form, wéi mir se hei hunn, ass se bestëmmt typesch Lëtzebuerg. Wallfahrte ginn et op ville Plazen. Pilgerfahrten, dat ass net typesch Lëtzebuerg. Mä esou wéi mir et hei hunn, dat ass typesch Lëtzebuerg.

- **Wat ass fir iech typesch Lëtzebuerg?**

Typesch Lëtzebuerg ass fir mech de Lëtzebuerger. Well de Lëtzebuerger ass keen Extremist, de Lëtzebuerger ass e Mënsch, deen tendéiert net zum Extremen! De Lëtzebuerger ass esou an der Mëtt. De Lëtzebuerger ass e Mënsch, dee gären zefridden ass, deen och gären seng Rou huet. Deen huet d'Rou éischter gär wéi den Zodi. De Lëtzebuerger ass e bëssen „ bon vivant", esou an deem Sënn, dass, wann et him gutt geet, hien zefridden ass, a wann net, da fänkt en un ze knouteren. De Lëtzebuerger ass vu sengem Wiesen hier och e Famill-jemënsch. Deen och sou säi klengt Gléck am Private sicht. Woubäi Famill, vill Forme kann hunn, mä deen dat awer schätzt.

**Här Hamus, villmools Merci fir d'Gespréich!**

# Visite guidée vum

## Musée National des Mines de Fer luxembourgeoises



D'Equipe vun der Redaktioun hat e ganz interessante Rendez-vous, mir sinn nämlech an de Musée national des Mines zu Rëmeleng gaangen.

Mir sinn do ganz frëndlech empfaange ginn a mir kruten och eise Guide virgestallt. Mir sinn du gewuer ginn, dass de Wuelstand vu Lëtzebuerg duerch d'Minnièrë komm ass, an zwar nach éier d'Schmelzen do waren (eise Guide huet selwer 30 Joer op der Schmelz geschafft).

Éier dass mer awer an d'Minnë konnte goen, krute mer nach als éischt en Hoernetz an e Sécherheetshelm op. No engem klenge Foussmarsch, sinn mer dunn an e klengen Zuch geklommen, deen eis véier Kilometer wäit an ongeféier 60 Meter déif an d'Minnen eragefouert huet. Vun do aus goung et dann ze Fouss weider an ouni dass mir et iergendwéi gemierkt hätten, ware mir op eemol op 108 Meter ënnert dem Buedem. Also bal 50 Meter méi déif ewéi do, wou mer ugefaangen hunn. A mir hunn och net gemierkt, dass mer iergendwéi biergof gaange wären. Et goung déi ganzen Zäit riicht. De Robi sot och, dass et absolut liewensgeféierlech wier, ganz alleng duerch d'Minnen ze goen. Virun ongeféier 20 Joer sinn dräi Kanner, déi do wollten en Abenteuer erliewen, verschwonnen. Eent ass bis haut net erëmfonnt ginn. D'Minnièrë vu Rëmeleng sinn elo zu engem



Musée ëmfonctionnéiert ginn an do kann een sech dann e Bild dovu maachen, wéi et deemools (d'Minn ass 1963 zougemaach ginn) do ënne war. Et stinn och verschidde Maschinnen do, déi awer ni zu Rëmeleng benotzt gi sinn. Do hunn si alles mat der Hand gemaach. Déi Maschinne si just dem Musée zur Verfügung gestallt ginn, dass si se ausstelle kënnen. Verschidde Maschinne sinn esouguer nach funktiounsfäeg. Et waren awer och aner Utensilien do, mat deenen se fréier geschafft hunn, an de Robi huet eis och genau gewisen, wéi domat geschafft ginn ass. Hien huet eis och erklärt, dass de Musée regelméisseg kontrolléiert gëtt, fir ze kucken, ob d'Minnen nach stabill genuch sinn an ob d'Sécherheet vun de Visiteure garantéiert wier. „Wann och nëmmen ee Steen eroffält, da gëtt de Musée zougemaach", sot hien.



Et war wierklech ganz intressant an ech kann och nëmme jiddereengem empfehlen sech dat unzekucken.

Wann der awer dohinner gitt, da roden ech iech (och am Summer) eng Jackett oder eppes Waarmes matzehuelen, well 108 Meter ënnert der Äerd ass et dach empfindlech kal.

Merci fir déi flott Visite!

*Cocoon*

**Musée National des Mines de Fer luxembourgeoises**
Carreau de la Mine Walert
L-3714 Rumelange
**Tél.** : (+352) 56 56 88

**Fir méi Informatiounen an d'Öffnungszäiten : Informations supplémentaires et les heures d'ouverture:**
www.mnm.lu

# Wissenswertes



In Luxemburg-Stadt leben beinahe 160 verschiedene Nationen.

Luxemburg ist die einzige Hauptstadt der EU, die zweimal (1995 und 2007) den Titel „Kulturhauptstadt Europas" trug.

Der luxemburgische Staatsminister Pierre Werner war einer der Väter des EURO.

Am 16 November 2010 wurde die Echternacher Springprozession auf die Unesco-Liste der immateriellen Kulturgüter der Menschheit aufgenommen.
Andere luxemburgische Weltkulturerben der UNESCO:
- Festung in der Hauptstadt
- die Austellung „The Family of Man" (seit 2003) in Clervaux

Robert Schuman (1886-1963) in Luxemburg geborene französicher Außenminister hat als erster einen konkreten Plan über ein vereinigtes Europa vorgestellt.

„Ons Heemecht"(Text: Michel Lentz, Musik: Jean-Antoine Sinnen) ist seit 1895 die Nationalhymne Luxemburgs.

Entlang der „Weinstrasse" an der Mosel, die sich über 42 km erstreckt, werden 9 Rebsorten angebaut: der Elbling, der Rivaner, der Auxerrois, der Pinot Blanc, Pinot Gris, Pinot Noir, der Riesling, der Gewürztraminer und der Chardonnay.

*Quelle: www.visitluxembourg.lu*

Vor 60 Jahren, am 26.07.1952 hat Josy Barthel im 1500m Lauf olympisches Gold für Luxemburg gewonnen. Josy Barthel ist bis heute der einzige Luxemburger, der eine Goldmedaille bei den Olympischen Spielen gewonnen hat.

Der Radprofi Andy Schleck gewann 2010 die Tour de France. Damit wurde er nach François Faber (1909), Nic Frantz (1927 und 1928) und Charly Gaul (1958), zum vierten Sieger der „Grande Boucle", der aus Luxemburg stammt.

Am 31. August 1942 begann in Wiltz ein Generalstreik, der sich bald aufs ganze Land ausbreitete. Die streikenden Arbeiter, Lehrer und Schüler waren gegen den Anschluss Luxemburgs an das Deutsche Reich. 21 Personen wurden zum Tode verurteilt und hingerichtet.

*eLKa*

# Interview

## mam Daniel Frising,

Référent social, Qualité, Securité et Environnement vun der CFL



*Den Daniel Frising ass vun 1979 un Eisebunner. Hien huet am techneschen Déngscht ugefaangen als Fahrdienstleiter um Stellwierk. Duerno war hien am kommerziellen Déngscht am Verkaf vun de Billjeeën an an der Tarificatioun vu Marchandisen a Voyageuren tätig. Haut schafft hien am Service QSE. Den Q steet fir Qualitéit, den S fir Sécherheet an den E fir Environnement. E groussen Deel vu senger Zäit ass hien aktuell domat beschäftegt, de Sozialbureau vun der CFL op der Gare vun der Stad Lëtzebuerg op d'Been ze setzen. Dat gëtt en Accueil fir déi Leit, déi sech ronderëm d'Gare ophalen, sief et Leit, déi keen Daach iwwert dem Kapp hunn, Toxicomaner oder Alkoholofhängeger. Zu deem Zweck schafft hie mat dem Service Streetwork vun der Gemeng Lëtzebuerg zesummen.*

- **Säit wéini gëtt et d'CFL?**
  1946 ass d'CFL als Gesellschaft gegrënnt ginn. Mat inländeschem an ausländeschem Kapital.

- **Vu weem gouf d'CFL gegrënnt an ass d'CFL staatlech organiséiert oder e privaten Betrib?**
  Deemools gouf d'CFL gegrënnt mat Apporte vum Lëtzebuerger Stat, souwéi vun der SNCF an der SNCB. Senger Zäit war d'CFL e parastaatleche Betrib. D'CFL ass haut eng Gesellschaft „sui generis"; dat ass eng Gesellschaft, wéi et se hei am Land nëmmen eng Kéier gëtt, bedéngt duerch hir Aktivitéiten. D'CFL fonctionnéiert weder als Staatsbetrib nach als Parastaatsbetrib mä als Privatentreprise. Op Grond vun de Kontrakter, déi mam Lëtzebuerger Staat ënnerschriwwe gi sinn, ass d'CFL ofhängeg vum Staat senge Commandë fir d'"Populatioun" ze transportéieren. De Staat bestellt eng gewëssen Unzuel un Zuchfahrte bei der CFL, déi als offizielle Fahrplan enregistréiert ginn. Déi Zuchfahrte fanne statt, mat an um Staat sengen Anlagen, well sämtlech Gleisanlage gehéieren dem Lëtzebuerger Staat. D'Eisebunn mécht den Ënnerhalt vun dem Schinnennetz an vun de Garen.

- **Wéi vill Sparten huet d'CFL d.h. a wéi enge Beräicher ass se täteg?**
  Täteg ass d'CFL haaptsächlech am Persouneverkéier a respektéiert also dee Fahrplang, an dem alleguer déi Zuchfahrte programméiert sinn, déi de Lëtzebuerger Staat bestallt huet an och bezilt. D'Eisebunn ass och täteg am Ënnerhalt vun der Infrastruktur, dat heescht d'CFL suergt, wéi kontraktuell ofgemat mam Lëtzebuerger Staat, dofir, dass d'Schinnennetz, d'Sécherheetsanlagen an d'Gebaier (Garen) an der Rei gehale ginn.
  D'CFL ass e grousse Grupp. D„Société mère" heescht dann och CFL. An dëser grousser Gesellschaft existéieren dann och nach Filialen: d'CFL-Cargo mécht den Transport vun de Güter, d'CFL-IMMO ass verantwortlech fir d'Verwaltung an den Ënnerhalt vun de Gebaier (Garen), déi dem Lëtzebuerger Staat gehéieren. D'CFL-MultiModal organiséiert de kombinéierte Gütertransport Schinn/Strooss (Beispill: Containertransport). D'CFL huet awer och nach eng Bedeelegung an Däitschland bei enger Privateisebunn (NEG).
  Intern verfügt d'CFL iwwert eng eege medezinesch a psychologesch Betreiung.

- **Wéi vill Leit gräifen op d'CFL zeréck?**
  Dat ass schwéier genau ze chiffréieren, well d'CFL net nëmmen am nationalen Trafic Transporter mécht, mä och grenziwwerschreidend an am Transit täteg ass. Dat eenzegt wat ee ka behaapten, ass, dass mir an der Gare vu Lëtzebuerg e Passage vun ca 65.000 Clientë pro Dag hunn. Déi nei Gare vu Belval-Universitéit ass virgesi fir an Zukunft 32.000 Clientë pro Dag ze akzeptéieren. Am Joer 2011 huet d'CFL, am nationalen a grenziwwerschreidenden Transport ca 18 Millioune Reesender transportéiert.

- **D'Zich hunn oft Verspéidung, u wat läit dat?**
  Dat ka vill Ursaachen hunn. Wann zum Beispill en Zuch am Ausland Verspéidung kritt, dann ass dat jo net bei der CFL geschitt. Woubäi d'Lëtzebuerger Eisebunn dës Verspéidung muss iwwerhuelen a probéieren ze reduzéieren. D'CFL huet am Moment vill Clienten, an d'Zuchmaterial fir d'Passagéier an de Spëtzestonnen ze féieren, geet normalerweis gutt duer. Am Wanter awer, wa schlecht Wiederconditioune sinn an d'Stroossen net gutt befuerbar sinn, huele méi Leit den Zuch, well si sech net traue mam Auto op d'Schaff ze fueren. Deen Ament huet d'CFL 1,5 Mol méi Clienten ewéi normal an da sinn d'Zich struppevoll. Dobäi däerf een net vergiessen, datt d'CFL immens vill Wäert op Sécherheet leet. Am Fall wou eng Sécherheetsanlag, entweder am Schinneberäich oder an den Zich e Feeler opweist, da geet d'Sécherheet vun de Passagéier an den Eisebunner ëmmer virun der Pénktlechkeet.

  D'CFL suergt ëmmer fir e sécheren Transport, och op de Risiko hin, dass et dann zu Verspéidunge ka kommen.

  Et ass och esou, dass d'Korrespondenzen tëschent den Zich oder den Zich a Bussen, musse garantéiert sinn. Och do kënne Verspéidungen entstoen. Da kënnt nach derbäi, dass de Fahrplang vun der CFL vill Zuchfahrten opweist, sou dass et net ëmmer einfach ass d'Kräizunge vun deene verschiddenen Zich an de Garen ze organiséieren.

- **Ween organiséiert d'Pläng vun den Zich an entscheet, wéini wéi en Zuch wou hifiert?**
  D'CFL huet en eegene Fahrplanbureau. Dee Bureau huet eng Virgab vum Staat, vertruede fréier duerch den «Ministère des Transports», haut duerch den «Ministère du Développement durable et de l'infrastructure». Dee Ministère gëtt all Joer eng Commande eraus, fir eng bestëmmten Zuel vun Zich ze fueren. Op Basis vun där Bestellung, schafft d'CFL e Fahrplang aus. D'Decisioun, wéi déi verschidden Zich zesummegesat sinn, gëtt geholl op Grond vun der Zuel vun de Reesender pro Zuchfahrt. Fir ze wëssen, wéi vill Leit an deene verschiddenen Zich matfueren, mécht d'CFL regelméisseg all Joer Zählungen, während deene verschiddene Joreszäiten.
  D'CFL proposéiert dem Ministère e fäerdege Fahrplang (ca 750 Zich pro Dag am Joer 2012), deen als solch akzeptéiert oder wann néideg verännert gëtt. Am Laf vun enger Fahrplangsperiod kann et selbstverständlech ëmmer zu Verbesserunge kommen.

- **Ween ass dofir zoustänneg, fir d'Leit ze informéieren, wann eppes op der Streck lass ass?**
  Dat sinn normalerweis d'Stellwierker an deene verschiddene Garen. Do sëtze Leit, déi ausgebilt sinn, fir d'Zich ënnert deenen néidege Sécherheetsbestëmmunge fueren ze loossen. A well si jo genau wëssen, wéi eng Zich wéini a wou ënnerwee sinn, ob se am Zäitplang leien oder ob se a Verspéidung sinn, respektiv wann op der Streck eng Anlag net funktionéiert (Beispill: Barrièren), da sinn et déi jeeweileg Fahrdienstleiter, déi d'Passagéier op de Quaien an de Garë sollen informéieren. Dat gëtt och heiansdo vergiess, mä déi Leit, déi do schaffen, sinn och nëmme Mënschen, déi vill Aarbecht hunn, fir den Transport vun de Reesender an aller Sécherheet ze organiséieren.

- **Ass d'CFL typesch Lëtzebuerg?**
  D'CFL ass eng Lëtzebuerger Gesellschaft, déi aus deene verschiddene klenge Bunnen, déi fréier zu Lëtzebuerg existéiert hunn, entstanen ass, esou dass ee ka soen, dass d'CFL en echte Lëtzebuerger Betrib ass, deen awer haut och am europäesche Marché muss funktionéieren.

- **Wat as fir Iech typesch Lëtzebuerg?**
  Typesch Lëtzebuerg ass fir mech eppes, wat haut leider ëmmer méi verschwënnt. An der Zäit hat Lëtzebuerg de Status, datt d'Lëtzebuerger schoulesch gutt ausgebilt waren. Mir haten dee Virdeel, dass Lëtzebuerg e klengt Land war an ass, an doduerch och iwwerschaubar bleift. A mir waren e Land, wat gutt konnt funktionéieren, well jiddereen zwou bis dräi Sproochen, mat der Mammesprooch alt bis véier Sprooche kannt huet an och liesen a schreiwe konnt, woumat de Lëtzebuerger sech och relativ gutt an der Welt behaapt huet a, villäicht och duerch déi Tatsaach, e bësse profitéiert huet. Mä leider muss een haut feststellen, datt déi schoulesch Ausbildung net méi esou gutt ass ewéi se fréier war. Perséinlech fannen ech och, dass mir eis aktuell e bësse vill am Beräich Wirtschaft, (Industrie, Banken, Kris etc.) verkafen.
  Dat typescht ëmgänglecht Lëtzebuerg ass villäicht nach do, mä et kann een et net méi als typesch Lëtzebuerg ugesinn.

**Här Frising, Merci fir d'Gespréich!**

# Interview mat der Luxair

- **Säit wéini gëtt et d'Luxair a wien huet d'Luxair gegrënnt?**
  Et geet domatten un, dass déi éischt Virgänger-Gesellschaft eigentlech 1948 vun auslännesche Geschäftsleit gegrënnt gouf, islännesch an amerikanesch Investoren. Allerdéngs no relativ kuerzer Zäit huet déi Gesellschaft hir Operatiounen agestallt an eréischt Enn der 50er huet de Lëtzebuerger Staat fonnt, et wier un der Zäit, vir dem neie Status als Europahaaptstad gerecht ze ginn, a Lëtzebuerg besser mat aneren Haaptstied ze vernetzen an et bräicht een duerfir eng Fluchlinn. Also huet de Stat sämtlech Undeeler vu Luxembourg Airlines vun den auslänneschen Investoren opkaf an huet d'Luxair nei gegrënnt. Och wann d'Societéit schonns 1961 gegrënnt gouf, ass den éischte Fliger awer eréischt den 31. Mäerz 1962 gestaart. Deemools war de Staat den Haaptaktionär an huet sech nach d'BIL, d'Banque Générale an d'Arbed esou wéi e puer privat Investoren u Bord geholl.

- **Wien huet den Numm erfonnt?**
  Et handelt sech ëm d'Kontraktioun vun „Luxembourg" an „Airlines" zu „Luxair", et ass also net wierklech eng „Erfindung", éischter eng Ëmdeitung vum alen Numm.

- **Wéi huet sech d'Luxair säit hirer Ufankszäit bis haut verännert?**
  D'Luxair huet sech stänneg verännert, wéi all Entreprise am Sektor. D'Fluchgeschäft ass zwar mat héijen Investitioune verbonnen, allerdéngs ass de Marché extrem flexibel, wat stänneg strategesch Upassungen erfuerdert. A vu dass eng Fluchgesellschaft och ëmmer um technesch neiste Stand muss sinn, ass eng Loftflott a stännegem Wandel. All dat gëllt nach méi staark fir eng Regional-Airline ewéi d'Luxair. De renge Fluchbetrib hu mer 1968 mat Pauschalreesen ergänzt, zanterhier ass den Tour Operator LuxairTours e feste Bestanddeel vun der Firma. Och de Cargo-Beräich ass am Laf vun de Joren ausgebaut ginn, bis hin zum Ausbau vum neie Cargocenter. Als wichtegen Déngschtleeschter um Findel ass LuxairServices haut e staarke Partner fir all Airline, déi zu Lëtzebuerg start a lant. 2007/2008 huet sech d'Luxair nei opgestallt, an heescht elo LuxairGroup, mat 4 verschiddene Business Units: Luxair Luxembourg Airlines, LuxairTours, LuxairCARGO, LuxairServices. LuxairGroup bedreift och d'Shops.

- **Mat wéi enge Firme schafft dir zesummen?**
  Fir eng richteg Äntwert misste mer do ganz, ganz wäit gräifen, awer et ass sécher, dass mer, wat eis Zouliwwerer ubelaangt, déi fir de Catering a fir aner Servicer Wueren a Servicer liwweren, wa méiglech mat lokalen Akteuren zesummeschaffen. Awer selbstverständlech hu mer vu Boeing, Bombardier an Embraer iwwert aner Airlines a Fluchhäfen, iwwert graphesch Betriber, Dréckereien, Sécherheets- an Transportfirmaen, extern Déngschtleeschter



  bis hin zu Zouliwwerer fir Fleesch an Zerwéiten eng riseg Zuel u Geschäftspartner.

- **Wat hutt dir fir Zukunftspläng?**
  D'Zukunft gesäit am Moment zimlech stengeg aus, mä d'Luxair huet eng Traditioun a Saache Flexibilitéit an Erfindundungsräichtum. Eppes ass allerdéngs kloer, mir wäerten och an Zukunft op Qualitéit setzen.

- **Wéi vill Fligeren hutt dir a wéi eng sinn dat?**
  Den Ament sinn et der 16: 6 Embraer ERJ 145, 5 Bombardier Q400, 3 Boeing 737-700 an eng Boeing 737-800.

- **Wou flitt dir iwwerall hin?**
  Mat der Airline, Code-Share Flich abegraff, sinn et den Ament 37 Destinatiounen, mat LuxairTours 43.

- **Wéi gëtt entscheet a wéi eng Länner dir flitt?**
  Dat hänkt vun deenen sech ofzeechnenden Opportunitéiten am Hibléck op nei Destinatiounen a vun der Rentabilitéit vu bestoende Linnen of. Et ass allerdéngs net ëmmer nëmmen eng Fro vu Suen. Et ginn Destinatiounen als traditionell national Airline, déi ee muss hunn an och halen.

- **Wéi vill Leit schaffe bei der Luxair?**
  Den Ament sinn et esou ronderëm 2400 Mataarbechter, vum Schräiner bis zum Bäcker, vun der Pilotin bis zum Marketing Manager.

- **Ass Luxair typesch Lëtzebuerg a firwat?**
  Wëll mer en extrem multikulturelle Betrib sinn. Dräi- bis Villsproochegkeet am Alldag ass eng ganz normal Saach. 35 verschidden Nationalitéite si bei Luxair an alle Servicer vertrueden, dat zeechent e relativ flotte Portrait vu Lëtzebuerg.



# Interview mam Max Leischen,

## Responsabel vum Transport bei der Luxlait

*Der Name LUXLAIT ist allen bekannt. Er steht für gute Milch, leckere Joghurtsorten, die ROSA-Butter und den von vielen geliebten Kochkäse made in Luxembourg.*
*Leute, die sich ein besseres Bild von der Molkerei machen wollen, haben die Möglichkeit, an einer 90-minütigen  Führung des « Vitariums » Teil zu nehmen. Davon haben wir auch Gebrauch gemacht und haben viele interessante Sachen über die Produktionsverlauf erfahren. Heutzutage sind fast alle Betriebe hochmodernisiert und vieles geschieht automatisch. Aber überraschenderweise wird der Kochkäse immer noch fast ausschliesslich von Hand gemacht! Nach der Führung konnte man noch die verschiedenen Produkte von Joghurt zu Butterplätzchen verkosten. Mniammm....*
*Als krönender Abschluss machten wir noch ein Interview mit Herrn Leischen, dem Zuständigen von der Transportabteilung. Er erklärte uns die Arbeit der Fahrer, deren Qualifiktationen und persönliche Voraussetzungen. Nach einem Photo mit Herrn Leischen und einem Lastwagen der Luxlait endetete unsere Besichtigung.*

*JeF, eLKa*

- **Säit wéini sidd Dir bei der Luxlait?**
  Ech si säit 2004 bei der Luxlait, also aacht Joer. Ech këmmere mech ëm den Transport bei der Luxlait. Dat heescht, ëm d'Kollekt vun der Mëllech bei de Baueren, an och ëm d'Distributioun vun den Endprodukter an de Geschäfter.

- **Wéi vill Chauffeure ginn et bei der Luxlait?**
  Am ganzen hu mir 37 Chauffeuren bei der Luxlait. Dovunner sinn der 23 responsabel fir d'Kollekt vun der Mëllech a 14, déi d'Mëllechprodukter an d'Geschäfter féieren.

- **Woura besteet genau Är Aarbecht?**
  Meng Aarbecht ass den Transport, dat heescht, ech plangen d'Tier vun de Chauffeuren, ech plangen och d'Chauffeuren op déi verschidden Tier an ech kontrolléieren och, dass déi Aarbecht gemaach gëtt. Ech schaffe mat anere Leit zesummen, déi momentan awer am Congé sinn. Da kënnt och nach den Entretien vun de Camionen derbäi. Et ass schon e fulltime Job.

- **Wéi vill Liter Mëllech gitt Dir sou an engem Dag op d'Bauerenhäff sichen?**
  Am Moment leie mer esou bei 300.000 Liter den Dag.

- **Maacht Dir och Kontrollen op der Plaz, ob Mëllech och eng gutt Qualitéit huet?**
  Jo. Op alle Fall. All Mëllech, déi hei erakënnt, gëtt kontrolléiert, éier dass se ofgeluede gëtt. Als éischt emol de PH, fir ze kucken, ob se net sauer ass. Dat kéint duerchaus emol virkommen, wann eng Kéier e Problem mat engem Frigo bei engem Bauer wier. An da gëtt natierlech och op Hemmstoffer, also Antibiotiquë kontrolléiert. An eréischt wann déi Tester alleguer ok sinn, da gëtt d'Mëllech hei ofgelueden an da geet se an de Silo, fir weider verschafft ze ginn.

- **A wann se net gutt ass?**
  Wann elo iergendwellech Hemmstoffer, also Antibiotiquen an der Mëllech sinn, oder wann se sauer ass, da kënnen mir natierlech näischt mat der Mëllech ufänken an da gëtt se iwwer d'Biogasanlagen entsuergt.

- **An de Bauer kritt dann näischt?**
  Dat ass natierlech schonn e grousse Problem. Mir versichen och d'Baueren dorop ze sensibiliséieren, dass si selwer d'Kontrolle maachen an oppassen. Wann et elo virkënnt, dass e ganze Camion positiv ass, well et e Problem bei engem Bauer gouf, da ginn et ganz genau Prozeduren a Regelungen, déi vum Komitee festgehale sinn. De Bauer kritt dann natierlech déi Mëllech net bezuelt an en plus kritt en nach eng Strof ze bezuelen, déi dann an deenen nächste Méint vu senger Mëllechpai ofgehale gëtt. Dat ass schonn zimlech vill Geld an de Bauer huet all Interessi, dass näischt esou virkënnt. Et ass och esou, dass de Camion bei all Bauer eng Prouf hëlt. Dat geet automatesch. An déi Mëllech gëtt da bei eis awer och an engem aussestehende Laboratoire ausgewäert an doropshi gëtt de Bauer dann och bezuelt.

- **Wat fir Qualifikatioune muss e Chauffeur hunn?**
  Grondviraussetzung ass natierlech, dass si e Camionsführerschäin hunn. Mä an deene leschte Joere schaffe mer ëmmer méi un der Professionalisatioun vun eise Leit an dofir probéiere mer dann och Leit mat Erfahrungen am Transport mat Liquiden anzestellen, well d'Fuerverhale vun engem Mëllechcamion ganz anescht ass wéi e Frigoscamion zum Beispill. De Rescht ginn se da lues a lues geléiert. Am Ufank fueren se dann eemol zwou, dräi Woche mat anere Chauffeure mat, fir de ganze Camion an déi ganz Prozeduren an der Praxis kennen ze léieren. Dozou kënnt nach, dass mer eise Leit regelméisseg Formatiounen ubidden an de Beräicher ekonomescht fueren, Ladungsssécherheet a Sécurité routière.

- **Gitt Dir just Mëllech hei am Land sichen oder och am Ausland ?**
  Nee. Mir sinn do net ewéi aner Molkereien, déi keng Grenze kennen an d'Mëllech iwwerall sammelen. Mir sammelen d'Mëllech wierklech nëmmen hei zu Lëtzebuerg. Dat hänkt och e bësse mat der Marque nationale zesummen, wou mer jo souwisou nëmme Lëtzebuerger Mëllech kënne verschaffen. Mir sinn eng Genossenschaft. Mir hunn eis Baueren a mir verschaffen d'Mëllech vun eise Baueren. Mir hu keen Interêt, fir elo nach aner Bauere sichen ze goen.

- **Op wat muss e Chauffeur oppassen ?**
  Als éischt natierlech d'Fuerweis vum Camion. Dat ass dat allerwichtegst. Dat si jo Maschinnen, déi zimlech vill Sue kaschten. A wa mer elo vun der Kollekt vun der Mëllech schwätzen, da mussen si beim Bauer oppassen, dass d'Mëllech déi richteg Temperatur huet, ob se net ze waarm ass, ob de Bauer net nach am gaangen ass mat Sträichen. Eng falsch Manipulatioun kann do ganz séier zimlech vill Folgen hunn, an dann ass een op eemol gezwongen d'Mëllech ewech ze geheien. D'Chauffeure mussen also scho mat de Gedanken derbäi sinn. Da kënnt natierlech och nach ekonomescht Fueren derbäi, mir probéieren de Verbrauch an och de Verschläiss vun de Camionen esou vill ewéi méiglech erofzesetzen, an och do sinn eis Jongen da gefuerdert.

- **Hutt dir och Fraen, déi bei iech fueren?**
  Nee. Mir hu keng Fraen, déi fueren. Mir haten an der Zäit eng Fra, déi awer net op der Kollekt gefuer ass, mä an der Distributioun, mä déi ass awer elo net méi bei eis. Et muss een natierlech soen, dass et keen einfachen Job ass. Nieft Camion fueren, muss een och nach de Mëllechschlauch vum Camion bei den Tank vum Bauer zéien, et muss een also scho gutt gebaut sinn, fir dat de ganzen Dag duerchzehalen. Et ass een aacht Stonnen ënnerwee, da mécht ee gutt a gären drësseg Baueren, eraus aus dem Camion, de Schlauch erauszéien, herno erëm eranzéien, an de Camion eraklammen..., et muss also och eng gewësse physesch Konditioun derbäi sinn. Et ass also och méi schwéier fir dee Moment Fraen ze fannen, déi bei eis wëlle fueren. Dat gëllt awer och fir d'Distributioun. Do hu mer jo Paletten, déi weien tëschent 800 Kilo an enger Tonn, déi mussen da mam Handkuli gezu ginn, et muss een also schonn e bëssen derwidder goen.

- **Wat ass fir Iech typesch Lëtzebuerg?**
  Do fale mer als éischt Iesswueren an. Kachkéis zum Beispill. Dat ass fir mech typesch Lëtzebuerg.

**Här Leischen, Merci fir d'Gespréich!**







# Interview
## mam Fausti

- **Stellt Iech kuerz vir w.e.g?**
  Fausti ass mäin Numm. Fausti Cima. Ech wunnen zu Réiden un der Atert an ech sinn e Beruffsmuseker. Ech ginn d'Leit frou maache mat Musek, déi se kennen oder och net kennen, da léieren si se kennen, dat ass mäi Beruff.

- **Säit wéini maacht Dir Musek?**
  Dir wäert staunen, ech maache Musek säit ech 10 Joer al sinn. Ech hunn elo 72 Joer, also sinn dat 62 Joer. Ech maache säit 62 Joer Musek.

- **Wéi sidd Dir dozou komm fir Musek ze maachen?**
  Mir hu fréier ëmmer beim Palais Grand-Ducal gewunnt a samschdes ass dann ëmmer d'Wuecht ofgeléist ginn. Dann hunn se ëmmer eng grouss Parad gemaach an un der Spëtzt war d'Militärmusek. Ech sinn dann aus der Aldringer Schoul heemkomm, déi Schoul existéiert haut net méi, do halen haut d´Busser alleguer, ech hunn d'Mapp an de Gank gehäit a sinn der Militärmusek nogaangen. Meng Elteren hu gemierkt, dass ech esou frou mat der Musek war, du hunn si mir eng Mondmusek kaaft. Mäi Papp huet och ëmmer Mondmusek gespillt, ech hunn et also ganz séier bekäppt a konnt dat dunn och maachen. Si sinn dunn opmierksam ginn, dass ech wierklech frou mat der Musek war a si hu mer en Akkordeon kaaft. Ech hunn also Akkordeon geléiert an do ass et ëmmer méi Biergop gaangen. Mat 12-13 Joer sinn ech an de Conservatoire gaangen an hunn den éischte Präis am Solfège gemaach. Dat huet siwe Joer gedauert. Ech hunn och véier Joer Gei a véier Joer Clarinette geléiert, déi Instrumenter spillen ech awer net méi.

- **Dir sangt op Lëtzebuergesch, aus wéi engem Grond?**
  Ech fillen a mengem Häerz, dass ech e Lëtzebuerger sinn. Mäi Papp ass als Italiener zu Diddeleng gebuer. Awer hie war ni an Italien, hien huet och ni an Italien geschafft. Meng Mamm ass e Veianer Meedchen. Dat ass e Grond fir lëtzebuergesch ze sangen.

- **Hutt Dir dat schonn ëmmer gemaach?**
  Nee, net ëmmer. Ech war beim Johnny Nimax am Orchester an eise Sänger ass mam Auto leie bliwwen an ech hunn du missten aklammen. Ech hunn dunn ugefaangen ze sangen. A Cabarete fir d'éischt. Do huet de Patron mech mussen als Artist astellen, soss hätt ech net dierften do optrieden. Ech war nach ze jonk. Ech hat eréischt 15-16 Joer. Ech hu mat engleschen an amerikanesche Saachen ugefangen, well ech dat am léifsten hat. Duerno da franséisch an däitsch, an och spuenesch. An esou weider. Esou huet dat ugefaangen.

- **Firwat huet et bis 1983 gedauert, éier Dir en Album op Lëtzebuergesch gemaach hutt?**
  Déi Zäit gouf et just d'Colette an de Fernand an nach e puer Lëtzebuerger Leit, déi am Theater bekannt waren, déi hunn och lëtzebuergesch gesongen. Mä et war einfach net den Trend fir lëtzebuergesch ze sangen. Dat ass duerch déi Leit awer lues a lues eropkomm. Ech hu laang a Cabarete gesongen. An Holland, an der Belsch an och an Däitschland. Wéi ech eng Kéier hei zu Lëtzebuerg an engem Cabaret opgetruede sinn, du koum de Manager vum Jean Roderes a vum Toni Schuster. The Luxembourg Singers hunn déi geheescht. Dee koum mech an de Cabaret lauschteren an dat huet him esou gutt gefall, dass ech e Kontrakt ënnerschriwwen hunn an do hunn ech däitsch Lidder gesongen. Ech hu mer dunn e Programm op d'Bee gesat, fir kënnen als Artist opzetrieden. Do sënn ech vun 1969 bis 1978 an Däitschland an och hei zu Lëtzebuerg als Sänger opgetrueden. Duerno huet de Jang Linster mech gefrot, ob ech net kéint eng Reklamm fir hie sangen. Hien hat déi Zäit e klenge Studio an huet vill Reklamme gemaach. Ech hunn also Reklamme fir hie gemaach, bis hien op eemol d'Iddi hat, mir sollten zesummen eng Plack maachen. Do hu mer dann „Fuesfiesta mam Fausti" gemaach. Dat war e Risenhit. Dat ass gelaf, d'Leit ware frou, mir haten dat flott gemaach, mat den Challengers als Museker an ech als Sänger.

- **Dir sidd jo och am däitschsproochege Raum bekannt, gesitt Dir Iech als Aushängeschëld fir Lëtzebuerg?**
  Nee, net grad. Fréier, jo. E bëssen. Ech hat Succès an Däitschland, ech hunn do e puer Placke gemaach an eng dovun war „Pretty Belinda im Schlauchboot". Déi ass an Däitschland ganz bekannt ginn. Dat war fir mech eng Visitëkaart, esou ze soen. Do sinn ech ganz vill engagéiert ginn. Mir haten eng Plack gemaach „Mademoiselle Ninette versteckt ihr Geld im Bett" oder „Das schöne Mädchen von Seite eins" do hu mir gemaach „Das arme Mädchen von Seite eins, das sucht ein Kleidchen und findet keins." Ech war bei der Fachwelt bekannt awer net onbedéngt beim grousse Publikum. Meng Placke schonn, ech selwer awer net. Hei am Land war dat aneschters. Do war ech populär, well ech 1970 Lëtzebuerg beim „Cerf d'or" a Rumänien vertrueden hunn. Ech hunn och e Kriminalfilm mam Erick Ode gedréint. Do hat ech eng Haaptroll. Dat war fir mech ganz flott an och ganz wichteg. An der Zäit hat d'Tageblatt eng Aktioun „Künstler helfen Sportler". Do hunn ech och matgemaach. Als Dank hunn si mech dann ënnerstëtzt. Si haten eng ganz Säit iwwer dee Film geschriwwen, deen ech mam Eric Ode gemaach hunn. Do stoung dann als Iwwerschrëft „Drogenhändler Fausti". Dat huet d'Leit dann zum Laache bruecht. Duerno koumen dann déi Placke mam Jang Linster. Déi waren immens erfollegräich. Ech hunn och vill Kannerplacke matgemaach an och Kannerfilmer, do hunn ech d'Personnage geschwat. Doduerch kennen haut och d'Kanner mech nach. D'Kanner sinn d'Clientë vu muer.

- **Trëtt Dir och am Ausland op oder just hei zu Lëtzebuerg?**
  Wann et muss sinn, da maachen ech dat och alt nach. Mä ganz ganz seelen. Am léifste sinn ech hei zu Lëtzebuerg.

- **Lauschtert Dir Är Musek och selwer?**
  Nee. Ni, ni, ni. Dat maachen ech ni. A wann ech se emol eng Kéier héieren, an engem Café oder soss éierens, da lauschteren ech op de Bass, op d'Trombonnen an op alles awer net op mech. Dat maachen ech net.

- **Firwat net?**
  Ech stelle mech jo net bei de Spigel a froen: „Spiegelei, Spiegelei an der Wand, wer ist der Beste im ganzen Land?" Dat gëtt et jo net. Ech soen ëmmer Spiegelei am Plaz Spiegelein.

- **Ass de Fausti „typesch Lëtzebuerg"?**
  Jo. Sécher. A mengem Häerz an a menger Séil sinn ech e Lëtzebuerger. An ech ginn och rosen, wann d'Leit Italiener zu mir soen. Ech hunn dat guer net gär. Ech sinn hei gebuer, all meng Frënn sinn hei an ech géing soen, dass et eng Chance ass, wann een zu Lëtzebuerg op d'Welt kënnt.

- **Wat ass fir Iech perséinlech „typesch Lëtzebuerg"?**
  Ganz ouni Zweiwel eis Mentalitéit. Wéi mir eis beweegen, dat ass typesch fir eis. An dann hu mer och e puer typesch Saachen an der Kichen. Zum Beispill Kachkéis. Okay, et ass zwar Cancoillote, mä mir maachen dat hei gutt. En decke Schnatz Botter dran an dann ass et typesch Lëtzebuerg. Et kann een och en anere Kéis dra verschmëlzen. Oder et kann een en Ee dramaachen. Dann ass dat eng ganz gutt Saach. Mir hu jo och eng lëtzebuergesch Kichen. Dat ass jo bekannt.

**Fausti, Merci fir dat interessant a lëschtegt Gespréich!**

# Glamour Queen's,

## déi jéngsten Travestie Grupp vu Lëtzebuerg



Virun dräi Joer waren et zwee jonk Kärelen, de Cédric an de Billy, déi mat Travesti Shows ganz grouss eraus wollte kommen.

Hiren Idol an hiert Virbild war ëmmer en Travestikënschtler, deen zanter 30 Joer op der Bühn steet a si zwee hunn hien ëmmer bewonnert. Hiert Zil war et, genau esou gutt ze ginn, wéi hien. Dat hunn se och elo bal ereecht.

Dräi Joer laang hu si nëmmen haart geübt, nogekuckt, Iddie geholl a sinn ëmmer op d'Showe gaangen.

D'Glamour Queen's sinn zanter dräi Joer ze gesinn. Si sinn ëmmer bereet, fir déi Leit, déi si brauchen.
En Travesti ass e Mann mat Fraleitsgezei, deen eng Sängerin duerstellt a Playback séngt. Si spillen dat, wat haut bei de Leit gefrot gëtt, awer och Saache vu fréier. Zum Beispill: Modern Musek, Schlager, Comique, Cabaret.
D'Reaktioune vun de Leit si verschidden, déi eng si bei all Optrëtt dobäi a bei aneren ass et mat enger Kéier gedoen.
D'Famillje vum Cédric a Billy ënnerstëtzen si bei allem an halen zu hinnen.
Wéi et bei aneren Travestikënschtler ass, kënne mer net soen.

Ganz gäre gi si gefrot, fir Gebuertsdeeg, Hochzäiten, Fester, och fir privat Soiréeën awer och fir Fuesbaler an all aner Zort vu Baler.

Dat wichtegst fir sou e Kënschtler ass, datt e muss gemaach sinn, fir viru ville Leit op enger Bühn ze stoen. Ganz wichteg ass d'Schminken, wat een awer mat der Zäit léiert. Natierlech och Kleeder zum passende Lidd an och eng Parek. Ganz wichtig ass och, säi Playback ze kennen. An danzen soll een am beschten och kennen!



Glamour Queen's
Kontakt: 00352 6901 12 22 91
E-mail: laura-delux@hotmail.fr
Facebook: Luxembourg Showtime

*Whitecat / RedDevil*



# Interview

## mam Dan Spogen

vun RTL

- **Säit wéini gëtt et RTL a wéi gouf RTL gegrënnt?**
  1924 gëtt et déi éischt Radiostatioun am Grand-Duché mam François Anen, Auguste Donnen, Léon Meyer a Léon Moulin, wou haaptsächlech Museksemissioune lafen. De 15. Määrz 1931 ass déi éischt offiziell Emissioun vu Radio Luxembourg. A vun Oktober 1959 un héiert ee Radio Lëtzebuerg, „Den UKW" iwwert d'Frequenz 92,5. Et gëtt just tëschent halwer eng an halwer zwou an tëschent halwer siwen an halwer zéng gesent. Réischt 1961 gëtt d'Sendezäit am Ganzen ëm 1,5 Stonne verlängert. Säit September 1996 gëtt et Programm 24 Stonnen op 24. 1955 gëtt Télé Luxembourg gegrënnt. Wat d'Tëlee ugeet, gouf et vum 21. September 1969 un all sonndes vun 13.15 Auer bis14 Auer d'Sendung Hei Elei, Kuck Elei. 1991 gouf RTL Hei Elei erweidert an et konnt een all Dag eng Stonn kucken. Säit dem 17. September 2001 ass RTL Télé Lëtzebuerg eng ganz Tëleeschaîne fir sech a sent 18 Stonne pro Dag vu 7 Auer moies bis eng Auer nuets.

- **Ass RTL en private Sender?**
  Jo!

- **Gëtt RTL vill iwwert d'Grenze vu Lëtzebuerg eraus gelauschtert?**
  Dat ass schwéier ze soen, well mir do keng Zuelen hunn. Duerch de Fakt, dass een duerch den Internet och kann den „Life Stream" lauschteren ass et esou, datt wahrscheinlech am Ausland gelauschtert gëtt. Dat kréie mir z. B. ganz dachs mat, datt mir Emaile kréien, an Smsen kréien, vun de Leit, déi iergendwou a Spuenien an der Vakanz sëtzen oder an Amerika sëtzen. Leit, déi zum Deel do wunnen, déi awer Dag fir Dag de Programm iwwer Internet lauschteren. Dat heescht, et gëtt vill am Ausland gelauschtert. Awer datt Auslänner am Ausland lauschteren, gleewen ech elo éischter net, well se d'Sprooch och net verstinn. Ënnert dem Stréch gëtt een net vill am Ausland gelauschtert. Ausser vun de Lëtzebuerger, déi am Ausland sinn.

- **RTL ass jo e Radio, wou Lëtzebuergesch geschwat gëtt. Ass et virginn, datt een op „Héichlëtzebuergesch" soll schwätzen a keen Dialekt? Et héiert een a sech keen Animateur, dee wierklech ganz Miseler oder Éisleker schwätzt. Wéi kënnt dat?**
  Jo, dat ass awer net richteg. Et ass eng Kéier gesot ginn, dass gewësse Leit dat net dierfe soen, mä et héiert een awer vill „ mär an där". Ech selwer schwätzen Héichlëtzebuergesch. Net well ech dat gesot krut, mä well ech schonn iwwer 10 Joer net méi zu Wolz wunnen, da verléiert een d'Sprooch automatesch.

- **Kënnt Dir iech virstellen, datt et iergendwann kee Radiossender méi a Lëtzebuerger Sprooch gëtt?**
  Kann ech mir net virstellen. Sou laang ech liewen, wäert et dat net ginn. D'Lëtzebuerger ginn awer ëmmer méi knapp, mä trotzdem muss et awer e lëtzebuergesche Sender hei ginn.
  Ech kéint mir virstellen, dass eise Sender an den nächste Joeren verschidden Emissiounen an enger anerer Sprooch maache wäert. Mä et wäert ni geschéien dass d'Lëtzebuergesch ganz verschwënnt.

- **Ass RTL „typesch Lëtzebuerg" a firwat?**
  RTL hei zu Lëtzebuerg ass „typesch lëtzebuergesch" well lëtzebuergesch geschwat gëtt, well et doriwwer raus den Nummer 1 ass hei zu Lëtzebuerg. Laut Ëmfro, ass den RTL „typesch lëtzebuergesch".

- **Wéi eng Viraussetzunge muss een hunn, fir beim Lëtzebuerger Radio ze schaffen?**
  Muss ee mol e Schnëssert sinn. Ech mengen um Radio gëtt jo gefrot, dass du schwätze solls. Et muss een also ee sinn, dee gär schwätzt, deen net fäert fir ze schwätzen, dat ass déi eenzeg Viraussetzung. Een, dee schei ass, ass schlecht op engem Radio. Ech schwätzen elo hei vu Radio maachen. Da gëtt et jo nach Journalisten, dat si méi roueger wéi mir, mir sinn d'Chaoten.
  Do muss een och keng Formatioun oder Schoule maachen, sou wäit ech weess ginn et keng Schoulen dofir. Déi dat wëlle maachen, kënnen hei Stagë maachen, kréien e puer Technike bäibruecht, an da war et dat.

- **A wéi wäit kann e Radiossender e gutt Aushängeschëld fir Lëtzebuerg sinn?**
  Du kanns en Aushängeschëld fir Lëtzebuerg sinn, wann s de iwwert Lëtzebuerg schwätz, andeems de, an dat maache mir jo och, Lëtzebuerger Musek spills. An deem Sënn ass et dann en Aushängeschëld fir Lëtzebuerg.

- **Wéi vill Leit schaffe bei RTL?**
  Do muss ee soen, datt RTL elo méi ass wéi nëmmen Tëlee oder Radio. RTL ass och Internet. Mir hunn ongeféier 200 Leit. Mä do muss een och wëssen, et si jo net nëmmen déi, déi schwätzen et sinn och déi, déi hannendru sinn. Do sinn dann sou vill Leit an der Regie, sou vill Kameraleit, do sinn da Visagisten, do sinn der, déi d'Luten astellen, do sinn der, déi just d'Dekoratioun maachen, déi de Studio op- an ofriichten, déi wou eng nei Deco bastelen, wa mir eng brauchen. Dat heescht RTL ass wierklech ganz breet gefächert.

- **Wat wënscht Dir iech fir Är Zukunft bei RTL?**
  Dass mir weiderhi konkurrenzfäeg bleiwen an datt mir weiderhin de meescht gelauschterte Sender zu Lëtzebuerg sinn.

- **Wat ass fir iech perséinlech typesch Lëtzebuerg?**
  Permanent Chantieren hei op de Stroossen, ëmmer Leit, déi awer ëmmer nach onzefridde sinn, RTL, kee gudde Summer, Bouneschlupp an de FAUSTI. Dat ass fir mech „typesch Lëtzebuerg".

**Mir soe Merci fir d'Gespréich!**

# Interview

## mat der Madame Cathy Giorgetti

### vum Office National du Tourisme






- **Zanter wéini gëtt et den Office du Tourisme? War e schonn ëmmer op dëser Adress?**
Eise Bureau gëtt et säit 1933. Deemools hu mer nach aneschter geheescht an zwar Syndicat d'initiative et de tourisme de la ville de Luxembourg. Dat war deemools e ganz klenge Bureau, wou et just ëm d'Informatioun vun de Visiteure gaangen ass. Säitdeem sinn dem Bureau seng Kompetenzen ëmmer méi ausgebreet ginn, mir kruten ëmmer méi Aarbecht, iwwer déi leschte Joeren hu mer och méi Leit bäikritt. A säit enger gudder Zäit heesche mer elo offiziell Luxembourg City Tourist Office, dass jiddereen am Ausland versteet, wat mer maachen. Mir sinn den offiziellen Office du Tourisme vun der Stad Lëtzebuerg. Mir sinn eng a.s.b.l. an eis Missioune sinn och ganz kloer an eise Statuten definéiert. Mir sinn awer och geplënnert. Bis virun e puer Joer ware mer op der Place d'Armes an elo si mer op der Place Guillaume. An do, wou eisen ale Bureau war, do ass elo den Informatiounsbureau vum City Shopping. Eis Missioune sinn den Developpement vum Tourismus an der Stad Lëtzebuerg an d'Promotioun vun der Stad Lëtzebuerg, mir verkafen eng Destinatioun. Dann d'Gestioun vun engem Informatiounsbureau, d'Organisatioun vu Visite guidéeën an d'Gestioun vun de Guiden an och d'Gestioun vum offizielle Kongressbureau vun der Stad Lëtzebuerg. Deen heescht Luxembourg Convention Center. Déi bekëmmeren sech ëm d'Geschäftstouristen. Den Tourisme d'affaires. Déi Leit brauchen e ganz besonnescht Encadrement, wann si op Lëtzebuerg kommen.

- **A wéi vill verschiddene Sprooche gitt dir hei ugeschwat a wéi gitt dir domat eens?**
Mir héieren de ganzen Dag iwwer verschidde Sproochen an hunn an eisem Informatiounsbureau e kompetente Staff schaffen. Déi schwätzen alleguer verschidde Sproochen. Lëtzebuergesch, Däitsch, Franséisch an Englesch, dann hu mer Leit, déi schwätzen Hollännesch, mir hu Leit, déi schwätzen Italienesch. Mir kréien awer och ëmmer méi asiatesch Clienten an dofir hu mir eng Equipe vu Guiden, déi nach ganz aner Sprooche schwätzen. An der Administratioun schwätze mer englesch mat hinnen, awer um Terrain hu mir Guiden, déi och an hirer Sprooch schwätze kënnen.

- **Ass et schwéier fir déi ze fannen?**
Et si meeschtens Leit aus deene jeeweilege Länner, déi hei zu Lëtzebuerg wunnen an hei eng Formatioun gemaach hunn, well all Guide muss eng Formatioun maachen.

- **Wéi vill Leit komme pro Joer heihin? Wéi eng Leit sinn dat? Just Touristen?**
Mir hu just Statistiken iwwert déi Leit, déi mir kënnen „moossen". Hei e puer Chifferen, déi mer erfaasse kënnen, zum Beispill wéi vill Leit vun eis informéiert ginn. Dat waren der d'lescht Joer ronn 250.000. Mir kënnen erfaasse wéi vill Visitë gebucht ginn, a wéi vill Leit do mat ginn. Dat ware ronn 350.000 Clienten d'lescht Joer. All Joer ginn och eng 100.000 Leit d'Kasematte kucken. A mir kréie vun de Muséeën a vun de Kulturhaiser matgedeelt, wéi vill Leit bei si an d'Ausstellungen, respektiv an déi kulturell Institutioune kommen. Wa mer dann déi Chifferen all zesummenhuelen, dann hate mer d'lescht Joer 943 000 Leit an der Stad. Also bal duebel esouvill, wéi Leit am Land wunnen. An dat sinn och just d'Statistike vun der Stad Lëtzebuerg.

- **Wat gitt dir am meeschte gefrot?**
Et ginn zwou verschidden Zorte vun Ufroen. Dat éischt, dat si Leit, déi iwwer Internet oder iwwer Telefon Informatiounen iwwert d'Stad froen, éier dass se iwwerhaapt heihinner kommen. Si preparéieren sech schonn ëmmer virdrun. Meeschtens gi mer iwwer Hotelle gefrot, wou ee kann ënnerkommen, wéi ee kann heihinner kommen, wat een hei ka maachen. Dat si Standardfroen. Et ginn och Leit, déi sinn nëmme fir een Dag hei an da wëllen se wëssen, wat een hei an engem Dag maache kann. Dann erkläre mir hinnen d'Haaptattraktioune vun der Stad, d'Festung, d'Alstad, de ganzen Unesco héritage. Da kommen och Leit, déi spontan wëllen eng Visite matmaachen. Am Summer ginn d'Visitten all Dag hei mat engem Guide virun eiser Dier fort, do kann een sech da spontan uschléissen. Dat ass um 12 an um 14 Auer. Do kritt een d'Stad an zwou Stonne gewisen. Eng Promenade guidée. Mir ginn awer och vill no Concerten oder no Theaterstécker gefrot. Mir verkafen och Tickete fir Concerten, fir d'Philharmonie a fir den Theater. Déi Saache kommen d'Leit och bei eis froen. Elo gi jo d'Visitten am Palais un, och do kommen d'Leit Tickete bei eis kafen.

- **Aus wéi enge Länner kommen déi meescht Touristen?**
Déi éischt Besichergrupp sinn déi däitschsproocheg. Da kommen déi franséischsproocheg Leit an op drëtter Stell déi hollännesch Clienten an dann déi engleschsproocheg. An dann direkt hannert den engleschsproochegen, kommen d'Asiaten. D'lescht Joer hate mer e gudden Zouwuess un asiatescher Clientèle.

- **Wat kennen d'Touriste vu Lëtzebuerg?**
Dat hänkt dovun of. Et si vill Leit, déi si gutt informéiert, well se sech schonn am Virfeld iwwer Lëtzebuerg informéiert hunn. Déi wëssen dann, dass mer eng kleng Stad sinn, dass mer eng Festungsstad hunn. D'Leit sinn ëmmer besser informéiert a komme mat ëmmer méi spezifesche Froen. Déi meescht Leit wëssen, dass mir eng Festung hunn, mä si wëssen net, wat een do ka kucke goen. Si wëssen net genau, wat d'Kasematte sinn. Wat d'Leit natierlech och wëssen, dat ass, dass mer eng Finanzplaz sinn an dass mer eng Europastaat sinn. An den auslännesche Medien héiert ee méi iwwer Lëtzebuerg am Zesummenhang mat Europa ewéi iwwer aner Saachen. An eisen Job ass et d'Opmierksamkeet op Lëtzebuerg als Ausfluchszil ze lenken.

- **U wat sinn d'Touristen am meeschten intresséiert?**
Wa mer d'Besicherzuele kucken, dann ass et un éischter Stell d'Kasematten. Dat si bal 100 000 Visiteuren am Joer, dat ass déi éischt Attraktioun an der Stad. Dann hu mer ganz vill Visiteuren, déi ginn op den Cimetière américain zu Hamm. Dat sinn 80 000 Visiteuren am Joer. An de Palais. Do kommen all Joer eng 8000 Leit, déi an de Palais ginn an do eng Visite matmaachen. Mä et si wesentlech méi Leit, déi de Palais vu bausse kucken.

- **Wat verbannen d'Touriste mat typesch Lëtzebuerg? Wat ass fir si typesch Lëtzebuerg?**
Dat hänkt dovun of. Jidderee kënnt mat engem anere Bild. Et si Leit, déi denken un d'Finanzplaz, et si Leit, déi denken un Europa. Anerer denken u Buergen, Schlässer, eng Festung. Et sinn och Leit, déi guer net wëssen, wou Lëtzebuerg läit. Déi mengen et wier e Stéck vun der Belsch oder vu Frankräich. Mä wann se dann hei sinn, da sinn d'Leit ëmmer ganz begeeschtert.

- **Wéi vill Guidë ginn et an der Stad?**
Dëst Joer hu mer der 127.

- **Ass dat vu Joer zu Joer verschidden?**
Jo. D'lescht Joer waren et der 130, heiansdo falen der emol ewech. Mir hunn eng ganz stabel Equipe, dat sinn alles offiziell Guidë vun der Stad Lëtzebuerg, si hunn och en offiziellen Diplom an en Titel a si hunn och all eng Formatioun matgemaach. Dat heescht, si hu musse Konferenzen iwwert d'Festungsgeschicht matmaachen, iwwert d'Geschicht am Allgemengen, iwwert d'Sprooch, iwwert d'Konschtwelt zu Lëtzebuerg, iwwert d'europäesch Institutiounen, iwwert d'Finanzplaz, also e bëssen Aktuelles, well dat ginn eis Guiden och alles gefrot, et muss een also op alles preparéiert sinn. Dat sinn dann déi Lëtzebuerger Guiden. Mä mir hu jo net nëmme Lëtzebuerger Guiden. Mir hunn och vill Auslänner, déi scho laang hei zu Lëtzebuerg wunnen an d'Land da ganz gutt kennen, déi och déi Formatioun matgemaach hunn, an déi dann de Guidage an enger ganz spezieller Sprooch maachen.

- **Hutt dir dann och Guiden, déi net hei am Land wunnen?**
Also déi meescht wunnen an engem gewëssenen Ëmkrees, et muss een heiansdo schnell asprangen, fir e Guidage ze maachen.

**Wat ass den "Highlight" hei an der Stad? Wat ass den "Highlight" hei am Land?**
An der Stad sinn et d'Kasematten. Dat ass dee Site, wou d'Leit am meeschte visitéieren. An dann de Palais. Och d'Festung am Allgemengen. Am Land ass et d'Stad u sech, well all Mënsch fir d'éischt an d'Stad kënnt. D'Highlights am Land sinn Iechternach, Veianen, d'Route du vin, d'Schlässer, d'Musel an de Mëllerdall. Dat sinn déi Ausfluchsziler, wou déi meescht Leit higinn.

- **Ass méi am Summer lass ewéi am Wanter? Wéini ass am meeschten?**
Am Summer ass am meeschte lass. Elo gesäit en déi meeschte Leit an der Stad. Elo ass Héichsaison. Déi ass praktesch vun Ouschtere bis September. An de Summerméint ass natierlech nach méi lass. Et gesäit een awer och a wéi enge Méint dass déi meeschten organiséiert Gruppen op Lëtzebuerg kommen an e Guidage buchen. Dat ass dann awer net nëmmen am Héichsummer. Dat fänkt am Abrëll, Mee un. Wann een d'Statistike kuckt, mir haten d'lescht Joer am Mee genau esouvill Leit ewéi am Juli an am August. An dat ass, well och vill auslännesch Besichergruppen am Mee kommen. Déi kommen da meeschtens fir een Dag op Lëtzebuerg a fueren da weider op Paräis oder op Bréissel.

- **Wat ass fir Iech perséinlech "typesch Lëtzebuerg?"**
Typesch Lëtzebuerg denken ech ass, dass mer esou eng grouss Vilfalt hunn. Mir hunn sou vill verschidden Nationalitéiten an der Stad, mir hu jo méi Auslänner ewéi Lëtzebuerger an der Stad. Fir mech ass typesch Lëtzebuerg dat Zesummeliewen an déi Kontraster, déi vill Facetten, déi een op dem klenge Raum huet. Et ass seelen, dass een déi Vilfalt esou konzentréiert anerwäerts gesäit. D'Vilfalt u Nationalitéiten an un de Sproochen, déi een hei héiert, d'Kontraster an der Architektur. De Kontrast tëschent der Festungsstad an den topmoderne Bureausgebaier.

**Madame Giorgetti, villmools Merci fir d'Gespréich!**

# Interview

## mam Här Maurice Treinen

vun der Bofferdingsbrauerei

## an mam Här Thierry Krombach,

Directeur logistique vum Dépositaire Munhowen

*De Maurice Treinen ass ee vun de Braumeeschteren an der Bofferdingsbrauerei. Hien ass duerfir zoustänneg, fir d'Qualitéit vun eisem Produit ze erhalen.*

*Den Thierry Krombach ass Directeur logistique bei Munhowen, dat ass d'Diffusiounsgesellschaft vun der Bofferdingsbrauerei an hie këmmert sech och ëm de Partyservice an d'Communicatioun.*

- **Säit wéini gëtt et d'Bofferdingsbrauerei a vu weem gouf se gegrënnt?**
  *M.T.:* D'Bofferdingsbrauerei gëtt et säit 1842 an se gouf vum Här Jean Baptiste Bofferding gegrënnt. Dohier kënnt och den Numm Bofferding. Haut heescht d'Brasserie nationale net méi Bofferding, well zwou Brauereien zesummekomm sinn. Dat war engersäits d'Bofferdingsbrauerei an op der anerer Säit d'Brauerei Funck-Bricher. Déi hunn 1975 fusionéiert a fir kee Sträit ze kréien iwwert den Numm vun der Brauerei, ob et elo sollt Bofferding oder Funck-Bricher heeschen, hunn se sech entscheet, dass et sollt Brasserie nationale heeschen. Dat eenzegt wat bliwwen ass, dat ass de Bofferdings Béier. De Béier vu Funck-Bricher gëtt net méi gebraut.

- **Wéi vill Zorte Béier ginn hei gebraut a wéi eng sinn dat?**
  *M.T.:* D'Zorten, déi hei gebraut ginn, ass virun allem eise Bofferding Pils. Da gëtt nach den Hausbéier gemaach, da maache mer och nach e saisonale Béier, de Christmas Béier. An de Battin Béier gëtt och nach hei gemaach.

- **Ass Bofferding eng Lëtzebuerger Brauerei?**
  *K.T.:* D'Brauerei selwer gouf hei zu Lëtzebuerg gegrënnt, si ass och ëmmer zu Lëtzebuerg bliwwen, d'Productioun ass zu Lëtzebuerg, de Propriétaire war ëmmer e Lëtzebuerger, ech géing soen, et ass schwéier, eng Firma ze fannen, déi méi lëtzebuergesch ass ewéi d'Bofferdingsbrauerei. D'Bofferdingsbrauerei ass am Fong en typesch Lëtzebuerger Familljebetrib.

- **A wéi vill Länner exportéiert dir äre Béier?**
  *K.T.:* D'Vente un sech ass haaptsächlech d'Groussregioun. Natierlech Lëtzebuerg. A mir probéieren och an de Marché an der Belsch an am Frankräich ze expandéieren. Am Frankräich probéiere mer bis op Metz selwer ze liwweren a bis op Reims iwwert Depositairen a Frankräich. An der Belsch kucke mer, fir d'Wallonie ze demarchéieren, dat sinn déi Marchéen, déi mer am Moment probéiere ganz aktiv auszebauen. Mir liwweren awer och a China, do heescht en aneschters, nämlech Bao-Ding. Et ass nëmmen ee Client a China, deen dat ugefrot huet, deen huet eng grouss Chaîne vu Restauranten. Seng Elteren hu virun 20 Joer hei gewunnt, hien ass hei grouss ginn, a wéi hien zeréck a China gaangen ass, wollt hien e Béier hunn, dee soss keen a China huet.






- **Wéi vill Bofferdingsbéier gëtt hei am Land gedronk?**
  *M.T.:* Mir exportéieren am Moment 20-25 Prozent. Mir produzéieren 130.000 Hektoliter am Joer. An dovunner verkafe mer der ongeféier 100.000 zu Lëtzebuerg. An 30.000 am Ausland. Dann hu mir nach de Battinsbéier. Do produzéiere mir 30.000 Hektoliter an déi ginn exklusiv zu Lëtzebuerg verkaf.

- **Gëtt zu Lëtzebuerg méi Béier gedronk wéi an anere Länner an Europa?**
  *M.T.:* Am Verglach mat Frankräich op alle Fall. Mir halen eis um selwechten Niveau ewéi an der Belsch. E bësse manner ewéi an Däitschland, awer däitlech méi ewéi am Frankräich.

- **Wat ass d'gëlle Flûte?**
  *K.T.:* D'gëlle Flûte ass eng Iddi, déi mer virun ongeféier zéng Joer haten, well Bofferding sech als Qualitéitsprodui etabléiert huet. Dat heescht, mir investéiere kontinuéierlech an d'Qualitéit vum Produit. An déi gëlle Flûte hu mer ebe lancéiert als eng Aart Belounung, wann een esou well, fir déi Caféen, déi de Béier esou stockéieren an zapen, wéi et an eise Charten steet, dass kee Qualitéitsverloscht virkënnt.

- **Wéi vill Béier gëtt an der Bofferdingsbrauerei pro Dag produzéiert?**
  *M.T.:* An eisem Sudhaus, do wou de Béier gebraut gëtt, produzéiere mir während dräi Deeg 24 Stonnen op 24. Do gëtt all Dag een esou en Tank vollgemaach. Et ginn all Dag 1400 Hektoliter Béier gemaach, dat sinn also 140.000 Liter. Also quasi een Humpe pro Lëtzebuerger.

- **Ass Bofferding, an iwwerhaapt Béier un sech, typesch lëtzebuergesch?**
  *K.T.:* Ech hunn emol recherchéiert; Béier ass den eelste fermentéierte Produit, deen et op der Welt gëtt. Et ginn Tracen, wou Gesetzer iwwer Béier geschriwwe goufen. An zwar 2000 viru Christus a Mesopotamien. Do gouf et Lëtzebuerg nach net. Béier ass och dee meeschtgedronkenen Alkoholprodui op der Welt. Dat eenzegt, wat méi gedronk gëtt, ass Waasser an Téi. De Béier selwer ass also net wierklech typesch lëtzebuergesch . De Bofferdingsbéier, also d'Recette déi mir hunn, de Pils, kënnt urspréngl ech aus der Tschechei. Mir brauen nom Reinheitsgebot, dat ass en däitscht Gesetz, also dat wat am Glas dran ass, ass net typesch lëtzebuergesch. Wat awer typesch lëtzebuergesch ass, dat ass d'Bofferdingsmarque. An d'Brauerei un sech och. Et ass eng Lëtzebuerger Firma an den Numm ass och lëtzebuergesch. Et gëtt bal kee Lëtzebuerger, deen den Numm Bofferding net kennt.

- **Wouhier kommen dann d'Rohstoffer fir de Bofferdingsbéier?**
  *M.T.:* Zu 95 Prozent aus Lëtzebuerg. Et komme jo nëmme véier Saachen an de Béier dran: Waasser, Malz, Happ an Hief. Et ass guer keng Chemie dran. Eist Waasser kënnt vun eisem eegene Pëtz, d'Malz, déi kréie mer aus der Groussregioun, een Deel aus Däitschland, aus Rheinland-Pfalz an och e groussen Deel aus der Champagne. Den Happ kréie mer aus Däitschland an d'Hief déi drakënnt, déi ziichte mer selwer. Mir hunn en extra-en Tank, wou mer déi Hief zillen.

- **Wat ass fir Iech typesch Lëtzebuerg?**
  *K.T.:* Mir sinn e klengt Land a wann ee bedenkt, wéi oft datt mer erobert gi sinn, an trotzdem hu mer eis Onofhängegkeet behalen, dat wier ouni Solidaritéit net méiglech gewiescht. An déi Solidaritéit ass fir mech typesch Lëtzebuerg.
  M.T.: Béier ass och eppes, wat bei dat lëtzebuergescht passt, mir si Leit, déi gären emol zesumme feieren, gäre gutt iessen a.s.w. a Béier ass ëmmer eppes, wat een ënner Kollegen drénkt, wat geselleg ass. An dat ass och eppes, wat bei de Lëtzebuerger passt.

**Här Treinen, Här Krombach, Merci fir d'Gespréich!**

# COOLtour

*Wou wunnt den Grand-Duc oder en Tour duerch den Palais…*

Wer in diesem Jahr noch nicht den großherzoglichen Palast in der Stadt besichtigt hat, soll bis zum nächsten Sommer warten, denn diesmal schließt der „Palais“ (wie er von den Luxemburgern genannt wird) seine Türen schon am 12. August. Wir haben es noch am 8. August geschafft. Die Tickets im Preis von 7 Euro mussten wir bei dem Office de Tourisme reservieren *(Wer behauptet, dass 7 Euro Eintrittsgeld zu viel sind, sollte wissen, dass das Geld zu 100% an die Fondation du Grand-Duc et de la Grande-Duchesse fließt, die verschiedene Hilfsprojekte unterstützt).* Weil an einer Führung maximal 40 Leute teilnehmen dürfen, mussten wir auch einen Termin reservieren. Es ist bemerkenswert, dass alle Führungen in fünf verschiedenen Sprachen angeboten werden, also für sehr viele Touristengruppen. Den Palast besuchen jedes Jahr einige tausende Leute.

Das schöne Gebäude mitten in der Altstadt wurde im Jahre 1418 errichtet und nach einer riesigen Explosion 1573 wieder aufgebaut. Zuerst war es als Rathaus vorgesehen, dann beherbergte es verschiedene Verwaltungen, bis es schließlich 1890 zum Großherzoglichen Palast wurde. Eigentlich dient der Palais Grand-D ucal nur als offizielle Residenz des Großherzogs, wo er arbeitet und die Staatsgäste empfängt.
Die Sicherheit der großherzoglichen Familie und damit auch des Gebäudes, wo sie sich aufhält ist natürlich von sehr großer Bedeutung, deshalb müssen alle Teilnehmer vor dem Eintritt ihre Taschen abgeben und durch den Metalldetektor gehen. Das Fotografieren innen ist nicht erlaubt, also Fotokamera oder Handy kann man ruhig auch in der Garderobe lassen.
Eine sehr nette Dame führte uns durch verschiedene Räume und hat uns in den 45 Minuten ein bisschen in die Geschichte der Luxemburger Dynastie eingeführt indem sie ziemlich ausführlich über den Palast erzählte. Wir bekamen nur das zu sehen, was für die Öffentlichkeit erlaubt ist, d.h. das Untergeschoss und einen Teil vom ersten Obergeschoss. Im zweiten Obergeschoss befinden sich die Privaträume der großherzoglichen Familie. Insgesamt zählt der Palais Grand-Ducal ca. 150 Räume, alle mit historisch wertvollem Mobiliar ausgestattet. Zu sehen gibt es auch reichlich Waffensammlungen, Wandteppiche, Vasen und Porzellanstücke, die aus verschieden Ländern stammen und alle ihre eigene Geschichte haben.

Die Besichtigung ist im jeden Fall empfehlenswert, weil man viele Informationen bekommt und auf verschiedene Sachen, an denen man vorbei geht, aufmerksam gemacht wird. Als Beispiel werde ich die Lampen vor dem Palast nennen. Ich wette, dass jeder, der sich schon auf der Frontseite des Palais aufhielt diese goldene Gesichter, die einem immer nachschauen, bemerkt hat. Nicht viele wissen aber, dass diese Lampen, sowie einige Kronleuchter im Innern des Palastes, richtige Unikate sind, die von Ingo Maurer konzipiert und realisiert wurden. Die Lampen sollen die Mission erfüllen, den Palast zu bewachen, wenn keine Soldaten in dem Augenblick Wache halten. Tun sie auch, oder? Man fühlt sich doch beobachtet...

Es ist nicht mein Ziel, ausführlich über alles, was wir sehen durften zu schreiben. Viel mehr möchte ich Sie darauf hinweisen, dass man die Möglichkeit hat, ein Stück des fürstlichen Luxus mit eigenen Augen zu sehen und zu bewundern. Wir haben es jedenfalls genossen!

*eLKa / Whitecat / Patrick*



**Info:** www.lcto.lu
**Eintrittspreise:** 3,50 Euro für Kinder
7,00 Euro für Erwachsene

*Wer sich mehr für die Geschichte des Landes und die luxemburgische Dynastie interessiert, einfach auf www.monarchie.lu klicken.*






# Klick

**Un grand MERCI à tous nos donateurs :** à l'Association luxembourgeoise des journalistes qui nous a soutenu avec 3 000 EURO, à la Brown Brothers Harriman qui nous a fait un don de 2 565 EURO, à l'école primaire de Medernach et aux Sorroptimistes d'Echternach qui nous ont chacun versé 2 500 EURO, à la Fondation Thierry Van Werveke pour leur enveloppe de 1 500 EURO, à l'Hôtel Accor pour les 343 EURO et aux particuliers pour leurs nombreux gestes de générosité. Nous remercions également notre partenaire Auchan pour les 120 packs alimentaires offerts.
Vous nous avez fait confiance et nous avons tenu parole en emmenant 120 personnes démunies à Paris où elles ont passé une journée inoubliable. Vos dons ont couvert l'entièreté des frais.














# Klick



**Grillfest vum 08.06 2012**
Mir si vun der Neiapostolescher Kierch a kommen aus verschiddene Gemenge vu Lëtzebuerg. Am Dezember 2011 haten mir eng Chrëschtfeier fir eis eeler an allengstehend Geschwëster, wou mir Spende kruten. Déi wollte mir fir aner Mënschen asetzen, deenen et net esou gutt geet ewéi eis an dofir hu mir eis fir är Organisatioun decidéiert.
Dobäi wollte mir eis awer selwer engagéieren an esou ass déi Iddi entstanen, hei zesummen ze grillen.

*Fabienne / Mélissa / Svenja / Tom / Manuel / Beni*









**Sommerfest Rahna**
Am Sonntag den 17. Juni fand in Dudelange auf dem "Scoutsbierg" das alljährliche Sommerfest von Rahna stattfand. Rahna ist eine Stiftung die fertig ausgebildete Behindertenassistenzhunde finanziert (siehe unser Interview mit Madame Marie-Anne Ternes S.26 in Ausgabe 65 der "Stëmm vun der Strooss"). Gerne sind wir der Einladung zum Sommerfest gefolgt und man hat uns sehr freundlich empfangen.
Bei schönem Wetter konnten wir einen unterhaltsamen Tag mit vielen Hunden verbringen. Zudem konnte jeder interessante Fakten über Rahna und auch über die Hunde erfahren.
Es war alles in allem ein sehr unterhaltsamer Nachmittag und wir möchten uns noch einmal für die nette Einladung bedanken!

*Cocoon / Patrick*

*Association Rahna Contern*
*BCEE LU77 0019 1555 4193 9000*







# Pressemitteilung



**In Luxemburg hat sich eine weitere Vereinigung gegründet, welche den Namen "ASSOCIATION LUXEMBOURGEOISE D'INFORMATION ET DE PRÉVENTION CONCERNANT LA PÉDOPHILIE – A.L.I.P.P. (R.C.S. LUXEMBOURG F 9109)" trägt.**

(...)
In den letzten Jahren wurde in den Medien immer wieder über das Thema " Missbrauch bis hin zur Vergewaltigung" berichtet, da es Menschen gibt welche ungehemmt ihrem anscheinend nicht zu bremsenden Sexualtrieb freien Lauf lassen. Nicht nur erwachsene Frauen werden Opfer dieser Sextäter, immer häufiger wurde über Fälle berichtet, in denen Kinder männlichen und weiblichen Geschlechts, gegen den Willen sexuelle Handlungen mit Männern ausführen müssen.

Abgesehen von den seelischen Schäden und deren Folgen (Drogenkonsum usw.) kam, es dabei zum Teil zu erheblichen psychischen und physischen Schäden durch sadistische und grausame Behandlung der Kinder, durch die Täter. Schwere und tödliche Verletzungen waren hier in Luxemburg noch nicht die Folge dieser Taten.

Die "Pädophile" sowie die "Hebephilie" unterliegen hier in Luxemburg, aber nicht nur, einem Tabuthema, was unbedingt geändert werden muss.

Der Hauptgründer von A.L.I.P.P. musste den Weg vom "Opfer zum Täter" gehen, was ihm nun eine 24jährige Erfahrung beschert hat, obwohl er gerne darauf verzichtet hätte. Er machte leider die Erfahrung, dass seitens der Regierung keine Fortschritte gemacht wurden um diesen Leuten zu helfen und somit die Wiederholungstaten einzugrenzen. Wie man feststellen konnte, wurde in dem neuen Gesetz, welches im Monat Februar ja durch Fehler umgeändert und neu gewählt wurde, nur die Altersgrenze gehoben.

Aber die Rechte der Opfer, sowie der Täter blieben leider mal wieder auf der Strecke und dies soll endlich ein Ende haben.

A.L.I.P.P. möchte anhand einer größeren Kampagne ihr Ziel erreichen, indem verschiedene Kommissionen (Comission permanente d'ARC-EN-CIEL; Comission permanente des Thérapies pour les victimes et familles; Commission permanente Législatif et Comission permanente des Médias) gegründet werden.
(...)
Das Hauptziel der A.L.I.P.P. liegt jedoch darin, das unangenehme Schweigen zu brechen, und die Thematisierung "Pädophilie und/oder Hebephilie" der Öffentlichkeit zugänglich zu machen. Eltern haben Angst, ihre Kinder alleine durch die Straßen ziehen zu lassen, die Regierung unternimmt nicht die richtigen Schritte und der Schrei nach Vergeltung, und dass Sexualstraftäter für immer weggesperrt werden sollten, übertönen die Schreie der Opfer und Täter nach Hilfe und medizinischer Betreuung.
(...)
Die Vielfalt und die Häufigkeit der Verstöße nehmen immer schärfere Formen an. Und die Täter agieren auch international, von Osteuropa bis nach Asien, weswegen Polizei und Interpol hier nicht selten überfordert sind.

Mit den qualifizierten Mitarbeitern der A.L.I.P.P. ist kein Fall zu klein, zu groß oder zu schwer und kein Weg zu weit... Es gibt keine Probleme, es gibt nur Lösungen!

Das gesellschaftliche Engagement richtet sich nahezu ausschließlich auf die Bestrafung und nicht dem therapeutischen Umgang mit rechtsbekannten und rechtskräftig verurteilten Sexualstraftätern. Dabei zeigen klinische Erfahrungen aus dem Bereich der forensischen Sexualmedizin, dass Täter aus Angst vor rechtlichen Nachteilen im Strafvollzug für therapeutische Angebote schwer zugänglich sind. Bisherige Maßnahmen zur Vorbeugung sexueller Übergriffe auf Kinder bestehen im Wesentlichen aus vorbeugenden pädagogischen Kampagnen und Maßnahmen für potentielle Opfer (Kinder), Erzieher und Eltern.

Wissenschaftlich fundierte Konzepte zu vorbeugenden Therapiemöglichkeiten für potentielle Täter fehlen bis dato weitgehend.

Ziel muss deshalb sein, therapeutische Präventionsmaßnahmen für potentielle Täter zu etablieren, die im Dunkelfeld greifen und damit wirksam werden, bevor es zu sexuellen Übergriffen kommt. Und ebenso soll den Opfern und Sexualtätern die Möglichkeit auf Therapie gegeben werden.

Das gilt auch für die Nutzung von Missbrauchsabbildungen im Internet (sog. Kinderpornographie).

Genau hier setzt A.L.I.P.P. an und bietet Menschen, die eine sexuelle Neigung zu Kindern verspüren und/oder Kinderpornographie nutzen und aus dem Grund therapeutische Hilfe suchen, eine Behandlung unter Schweigepflicht.
(...)
A.L.I.P.P. liegt viel daran den Freiern von "Kinder-und Jugendprostitution" in Luxemburg auf die Schliche zu kommen und diese Art von Prostitution zu unterbinden. Dies kann durch eine Mitarbeit mit einer anderen Vereinigung möglich sein, indem ein Sozialteam geschaffen wird, welches sich auf den Straßen nach solchen Orten umsieht und die nötige Prävention durchführt.
Dieses neue Projekt soll so schnell wie möglich auf die Beine gestellt werden, damit das Ausmaß dieser Problematik verringert wird.

Die noch sehr junge Vereinigung möchte gerne den Opfern und Menschen (welche sich zu Kindern oder Jugendlichen sexuell hingezogen fühlen, jedoch noch keinen Akt vollzogen haben) sowie den Sexualstraftäter gerne helfen um die Problematik in den Griff zu bekommen. (Kurz zur Erklärung: eine definitive Heilung kann keinem Klienten/Patienten bescheinigt werden.)

Dieses Projekt ist sicher kein Wunschdenken, denn wenn die nötigen Institutionen oder andere Vereinigungen zusammen arbeiten würden, dann wäre es durchaus möglich dieses Ziel zu erreichen.
(...)

Da bei vielen Sexualstraftätern der Wunsch nach einer Veränderung ihres Verhaltens fehlt bzw. mangelhaft ausgeprägt ist (was kurzfristig äußerst verstärkend wirkt ungeachtet der negativen langfristigen Folgen für den Täter), berücksichtigen die meisten kognitiv-behavioralen Programme auch motivationale Bausteine um die Täter in ihrem Bemühen für ein Leben ohne weiteren Vergehen zu unterstützen und anzuspornen.
(...)
Gefängnisse sind keine natürlichen Umgebungen für die therapeutische Arbeit. Per Definition sind sie hoch kontrollierte und autoritäre Einrichtungen, welche eher die Unterdrückung begünstigen als das Ausdrücken von Gefühlen. Wenn also ein innerhalb es Gefängnisses durchzuführendes Programm effektive Veränderung bewirken soll, so muss innerhalb der gesamten Verwaltungsstruktur eine starke Verpflichtung auf dieses Ziel hin bestehen.
(...)
Nicht der finanzielle Aspekt treibt das Team der A.L.I.P.P. an, da jedes Mitglied auf freiwilliger Basis tätig ist/wird, sondern das Ziel den Opfern sowie den Tätern eine Therapie zu ermöglichen und dass ebenso die Rechte dieser Parteien auch respektiert werden.

Eine Partnerschaft wurde mit der Pariser Vereinigung Ange Bleu und mit der "Theatre Research Institut of Europe" unterschrieben.

Sie können die Vereinigung A.L.I.P.P. unterstützen, deren Ziele zu erreichen, indem Sie ihnen eine Spende auf das folgende Konto zukommen lassen: BCEE IBAN LU49 0019 3855 3609 5000 (BIC: BCEELULL)

Das Modell "werdekeintäter.de" das SOTP aus England und Wales, das Ange Bleu Modell, sowie verschiedene Konzepte welche in Kanada erstellt wurden, waren für die Vereinigung, eine tiefgründige Inspiration zur Erstellung dieser Institution.

*Das A.L.I.P.P. Team*

# Info

Die Mitglieder der Redaktion der Stëmm vun der Strooss sind wieder «on air». Sie präsentieren ihre Sendung D'Stëmm vun der Strooss: Informatiounen vun der Strooss vir d'Leit op der Strooss, jeden zweiten Monat am ersten Dienstag von 18:30 bis 20:00 Uhr auf Radio ARA 103,3 und 105,2 FM.

Retrouvez toute l'équipe rédactionnelle dans l'émission D'Stëmm vun der Strooss: Informatiounen vun der Strooss vir d'Leit op der Strooss, diffusée un mois sur deux, le premier mardi du mois, de 18 heures 30 à 20 heures, sur les fréquences 103,3 et 105,2 FM de radio ARA.

RADIO ARA
La fréquence
de toutes les couleurs

Stëmm vun der Strooss

**Stëmm vun der Strooss asbl**

105, rue du Cimetière
L-1338 Luxembourg
Tél. (00352) 49 02 60
Fax (00352) 49 02 63
stemm@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

LUXEMBOURG




ESCH SUR ALZETTE

32, Grand-Rue
L-4132 Esch-sur-Alzette
Tél. (00352) 26 54 22
Fax (00352) 26 54 22 27
esch@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com




**Equipe rédactionelle:**
Tania Draut, Cocoon, RedDevil, JeF, Whitecat, eLKa, gen, Patrick, antony, Eugénie

**Photos:**
Wunnen an de Cafészëmmeren S. 19-20 Patrick Galbats; Sprangprëssessioun Iechternach S. 24 : Peuky Barone-Wagner, E. Schaack; Stëmm vun der Strooss

**Correction:**
Lëtzebuergesch Sprooch an Orthographie: Christiane Ehlinger (sauf Interview mam Alain Atten et p. 19-29)

**Layout:**
Stefan Thelen
www.modelldesign-trier.de

**Impression:**
Polyprint, 44, rue du Canal
L-4050 Esch/Alzette

**Abonnement:**
Vous pouvez soutenir nos actions en choisissant l'une de ces formules:

| | |
|---|---|
| Abonnement journal + carte de membre: | 20 € |
| Abonnement journal: | 15 € |
| Carte de membre: | 10 € |

en versant la somme correspondante sur le compte LU63 0019 2100 0888 3000 auprès de la BCEE

D'Stëmm vun der Strooss vient d'obtenir le statut d'utilité publique par arrêté grand-ducal du 29 août 2003. Vous pourrez désormais déduire des impôts les dons que vous nous aurez faits.

**Rédaction:**
105, rue du cimetière
L-1338 Luxembourg
Tel.: 49 02 60
Fax: 49 02 63

redaktion@stemmvunderstrooss.com
www.stemmvunderstrooss.com

Stëmm vun der Strooss asbl est conventionnée avec le Ministère de la Santé et travaille en étroite collaboration avec la Croix Rouge luxembourgeoise.

Les articles signés ne reflètent pas nécessairement l'opinion de l'association.